# IT EWANGEELJE FEN LUKAS,

YN 'E FRYSKE TAEL OERSET

TROCH

**G. COLMJON,**

Lid fen 'e Maatschappij van Nederlandsche Letterkunde te Leiden, Arbeidsjend lid fen 't Selskip for Fryske Tael en Skriftenkennisse.









LJOUWERT,
W. EEKHOFF & ZOON
1879.

# FOARWIRD.

It oersetten fen ienich boek fen bilang is altyd in tige bihyplik wirk, mar dat is binammen it fortalen fen 'e bibelboeken, dat min mear yette as fen in oar skrift ljeafst sa folle dwaenlik wirdlik ha wol. Ien dy dat ûndernimt moat oan dy eask siikje to foldwaen; hy moat sa folle as 't kin nei de letter fortale, mar hy mei dêr dôch ek al wer net fierder yn gean as de aerd fen 'e tael, dêr er yn oerset, dat talit, wylst er den oan 'e oare kant der wer for het to weitsjen, dat er net fen it gebied fen 'e skrift*fortaling* op dat fen 'e skrift*forklearring* forsyld rekket, dy jamk mar troch in hiele smelle grippel fen enoar skaet binne. — Ik doar sizze, dat ik by de oersetting fen 't Ewangeelje fen Lukas, dy ik hjirby myn lânsljuwe oanbied, fen 't bigjin ôf dêr wol om tocht en der ek myn bêst op dien hab om myn wirk mei it each dêrop sa goed to meitsjen as ik koe. Ho goed my dat nou slagge is moat ik oan it oardiel fen oaren oerlitte.

Eat frij moat it oersetting altyd wêze as min yens tael net alhiel to skande meitsje wol. As min dôch op steden as haedst. IV, fêrs 22, X: 2, XI: 17, yen krekt oan 'e letter hâlde woe, den scoe min al heislik frysk krije; en dat jildt ek fen in greate mannichte oare. Mûlk scil min der wol hwet nij tsjin op sjean, dat ik haedst. XXI, fêrs 24, dêr min yn 't hollânsk *toorn* lêst, it wird *grimmitigens* brûkt ha. Gysbert Japiks scoe dêr dôch wol *toarne* skreaun habbe, — hy het dat yn syn psalmen faek enôch: mar it is nin frysk, en as min nou wit. dat *grimmitigens*

út *grime, grim* en *hjittigens* gearset is, den scil min fiele dat dit krekt it hollânske *toorn* torêch jout.

By myn fortaling hab ik meast de hollânske Statenoersetting foar my hawn, wylst ik fierder brûkme makke hab fen oare fortalingen en binammen fen 'e nije hollânske, in ingelske en in sweedske, om by tsjustere steden de sin goed wiis to wirden; sûnder hwet in goede fortaling oumers altyd ûndwaenlik is.

Egentlik hie 'k der nea om tocht om sa'n oersetting to jaen; mar in oar scoe der oer gear, dy lykwol, do er mar amper der mei bigoun wier, forhindere waerd mei it wirk, dat ik den oars for de tael en boekstavering mar hwet neigean scoe, foart to farren. Op forsiik fen 'e útjouwers hab ik do de fortaling op my nomd. Is it dat it mei 't forkeapjen hwet wol, den habbe dy der wol nocht oan om mear oare boeken fen 't nije testamint yn 't frysk út to jaen. Dat min nou earst it Ewangeelje fen Lukas en net dat fen Mattheus kriget, dat komt om't dit lêste al troch HALBERTSMA oerset is, en howol 't min dat nou mar hiel komselde to sjean komt, om't dêr mar in bytsje exemplaren fen printe binne, dy wech ende wear forspraet binne, sa 't min al in goune ef tsien bistelle moat as min sa'n ien ha wol, tocht ús 't nou dôch better om in oar to jaen dat for elts hwet nijs is, en den, miende min, scoe me dat fen Lukas wol ljeafst habbe.

De boekstavering is dy fen *'t Selskip for fryske tael en skriftenkennisse*, dat mei koarten in forhânling oer 'e boekstoaijinge yn 'e wrâld stjûre scil. Dit is it earste boek, dat alhiel dêrnei skreaun, it ljocht komt to sjean.

G. C.

# IT EWANGEELJE
## nei de biskriuwing fen Lukas.

---

### HAEDSTIK I.

1. Om 't in hopen it ûndernomd hawwe, in forhael op to meitsjen fen itjinge ûnder ús folmakke wissichheid het;
2. lyk as ús oerlieuwere is troch hjar, dy sels fen 't bigjin ôf it wird sjoen en bitsjinne hawwe:
3. dêrom het it my ek goed tocht, nei 't ik it allegearre fen foaren oan mei sin neigien ha, it forfolgens oan dy to skriuwen, bêste Theophilus!
4. datste wissichheid ha meiste, fen 't jinge min dy leard het.
5. Yn 'e tiid fen Herodes, de kening fen Judéa, libbe der in pryster út 'e klasse fen Abia, dy Zacharias hjitte; en syn wiif wier út 'e dochters fen Aäron en dy hjitte Elizabet.
6. En hja wierne beidegearre rjuchtfirdich for God, hwent hja libben nei alle geboaden en rjuchten fen de Heare, sûnder dat er eat op hjar to sizzen foel.
7. En hja hiene nin bern, om't Elizabet nin bern krije koe, en hja beide al tige op jierren komd wierne.
8. En it barde dat, wylst er it prysterampt bitsjinne for God, op syn bar yn 'e klasse,
9. lyk as dat de wenst wier by de prysterlike bitsjinninge, it lot op him fallen wier, om yn 'e timpel to gean om to rûkofferjen.
10. En al it folk wier bûten en bea yn 'e ûre fen 't rûkoffer.
11. En hy seach in ingel fen de Heare, dy stie oan 'e rjuchterside fen it âlter fen 't rûkoffer.
12. En do Zacharias him seach waerd er kjel, en hy wier tige skruten.

13. Mar de ingel sei tsjin him: Eangje neat, Zacharias! hwent dyn bidden is forheard, en dyn wiif Elizabet scil in soan helje, en dou scilst him de namme fen Johannes jaen.
14. En dou scilst blydskip ha en dy forhûgje, en in bulte scille bliid wêze oer syn to wrâld kommen.
15. Hwent hy scil great wêze for de Heare; niu wyn of sterke drank scil er drinke, en hy scil fol wêze fen de Hillige Geast, fen syn memme bûk ou.
16. En in bulte fen de bern fen Israël scil er bikearje ta de Heare, hjar God.
17. En hy scil foar Him útgean yn 'e geast en de krêft fen Elias, om de herten fen de heiten ta de bern to bikearjen, en de dôfhûdigen ta 't ynsjean fen 'e rjuchtfirdigen, om for de Heare in goed útrist folk klear to meitsjen.
18. En Zacharias sei tsjin de ingel: Hwêr scil ik dat oan witte? Hwent ik bin âld en myn wiif is al heech op jierren.
19. En de ingel andere en sei tsjin him: Ik bin Gabriël, dy foar God stiet, en ik bin útsjûrd, om mei dy to sprekken en dy dizze dingen oan to sizzen.
20. En sjuch, dou scitte swije en net prate kinne ont op 'e dei, dat dizze dingen bard wêze scille; dêrom datste myn wirden net leaud heste, dy op hjar tiid neikomme scille.
21. En it folk wachte al op Zacharias, en it die hjarren nij, dat er sa lang yn 'e timpel bleau.
22. En do er der út kaem koed er net tsjin hjar prate, en hja bigriepen, dat er yn 'e timpel in forskining hawn hie. En hy die neat as wizen en winken, om 't hy bleau stom.
23. En it barde, do de tiid fen syn bitsjinninge om wier, dat er nei hûs gyng.
24. En nei dy tiid waerd Elizabet, syn wiif, swier; en hja hâlde hjar efterút, fiif moanne, hwent hja sei:
25. Sa het de Heare my dien, yn 'e dagen do 't Er op my del sjoen het, om myn smaed ûnder 'e minsken wei to nimmen.
26. En yn 'e sexste moanne waerd de ingel Gabriël troch God nei in stêd yn Galiléa, dy Nazaret hjit, stjûrd,
27. oan in faem, dy boaske hie mei in feint, dy syn namme wier Jozef, út it hûs fen David; en de namme fen 'e faem wier Maria.
28. En do de ingel by hjar ynkomd wier, sei er: Wês groete, oerlokkige faem! de Heare het mei dy op; dou bist seinge ûnder 'e frouljue.
29. En do hja him seach, waerd hja dêr oars fen en fen

hwet er hjar sei, en hja rekke der oer oan 't tinken, hwet dy groetenisse dôch to bitsjutten hie.

30. En de ingel sei tsjin hjar: Wês net eang, Maria, hwent dou hest genade by God foun;

31. Hwent, sjuch, dou scilst swier wirde en in soan helje en dy scitte de nammo fen Jezus jaen.

32. Dy scil great wêze en de soan fen de Alderheechste neamd wirde; en God de Heare scil him de troan fen syn oeroarreheit David jaen,

33. en hy scil oer it hûs fen Jakob kening wêze ta yn iwichheid, en oan syn keninkryk scil nin ein wêze.

34. En Maria sei tsjin de ingel: Ho scil dat wêze kinne, dêr ik nin man ha?

35. Mar de ingel andere hjar en sei: De Hillige Geast scil oer dy komme, en de krêft fen 'e Alderheechste scil dy oerskaedsje; dêrom scil ek dat Hillige, dat út dy berne wirde scil, Gôds soan hjitten wirde.

36. En sjuch, Elizabet, dyn nift, dy is op hjar âlde dei ek swier fen in soan; hja, dy oars nin bern hjitte krije to kinnen, is nou al yn 'e sexte moanne;

37. hwent by God scil nin ding ûnmûgelik wêze.

38. En Maria sei: Sjuch, de tsjinstfaem fen de Heare; gean it mei my nei jins wirden. En de ingel gyng by hjar wei.

39. Yn dy dagen nou gong Maria op wei en reisge sa hastich as hja koe nei it berchtme, nei in stêd Juda,

40. en kaem yn it hûs fen Zacharias en groete Elizabet.

41. En it barde dat do Elizabet Maria hjar groete hearde, do sprong it berntsje op yn hjar bûk; en Elizabet waerd fol fen 'e Hillige Geast,

42. en rôp it út mei in lûde stim, en sei: Hwet bistou earst segene by de oare frouljue, en segene is dat dêrste swier fen biste!

43. En ho komt dit my sa oer, dat de mem fen myn Heare by my komt?

44. Sjuch, do it lûd fen dyn groetsjen my yn 'e earen kaem, do sprong it bern fen blidens op yn myn bûk!

45. Sillich is hja, dy leaud het, hwent itjinge hjar fen de de Heare sein is, dat scil folbrocht wirde.

46. En Maria sei: Myn siele loofget de Heare,

47. en myn geast forhûget him yn God, myn Sillichmeitser,

48. om't Er yn hjar lege steat om syn tsjinstfaem tocht het. Hwent sjuch, fen nou ôf oan scille alle slachten my sillich neame,

49. om't greate dingen het Hy, dy machtich is, oan my dien, en hillich is syn namme;
50. En syn barmhertichheid is fen âlder ta bern oer dyjinge dy him freesje.
51. Hy het in krêftich wirk dien troch syn earm; dy hoofmoedich wierne yn de oertinkings fen hjar hert het er forstruid.
52. Hy het greaten fen 'e troane staet, en dy yn lege steat wierne het er forhege.
53. Hûngerlijers het er fol op gûd jown, en riken het er sûnder eat weistjûrd.
54. Hy het Israël, syn tsjinstfeint, him oantein, om to tinken oan syn barmhertichheid,
55. (lyk as er spritsen het tsjin ús âffaers,) njunken Abraham en syn sied, yn der iwichheid.
56. En Maria bleau lyk enôch trije moanne by hjar en gyng do wer nei hûs.
57. En Elizabet kaem mei de tiid sa fier, dat hja yn 'e kream komme scoe, en hja krige in soan.
58. En dy dêr ombinne wennen en hjar folk hearden, dat de Heare sa tige syn barmhertigens oan hjar dien hie, en wierne bliid mei hjar.
59. En it barde, dat hja op 'e achtste dei kamen, om it berntsje to bisnijen, en neamden it Zacharias, nei de heit.
60. En syn mem naem it wird en sei: Sa net, mar hy scil Johannes hjitte.
61. En hja seijen tsjin hjar: Der is net ien fen jimme folk, dy dy namme het.
62. En hja wonken syn heit, ho 't hy woe dat er hjitte scoe.
63. En do er in skriuwtafeltsje easke hie, skreau er, sizzende: Johannes is syn namme. En hja seagen allegearre nij op.
64. En anstouns waerd syn mûle iepene, en syn tonge rekke los: en hy spriek, God loofgjende.
65. En alle ljuwe, dy om hjar hinne wennen, waerden der eangstich fen; en yn it hele berchtme fen Judéa waerd in bulte oer al dizze dingen spritsen.
66. En allegearre, dy it hearden, leijene it wei yn hjar herte en seijen: Hwet mei dit dôch for in bern wêze? — En de hân fen de Heare wier mei him.
67. En Zacharias, syn heit, waerd fol fen de Hillige Geast, en profetearre, sizzende:
68. De Heare, de God fen Israël, moat eare habbe, hwent hy het syn folk opsocht en it forlossinge biwirke,

69. en het in hoarn fen sillichheid for ús oprjuchte, yn it hûs fen David, syn tsjinstfeint;
70. lyk as Er spritsen het troch de mûle fen syn hillige profeten, dy der fen 't bigjin fen 'e wrâld ôf wêst habbe:
71. nammentlik in forlossinge fen ús fijnen en fen 'e hân fen al dyjinge, dy ús haetsje;
72. dat Er barmhertichheid die oan ús âffaers, en tochte oan syn hillich forboun,
73. en oan de eed, dy er Abraham, ús heit, sward het, om ús to jaen,
74. dat wy forlost wêzende út 'e hân fen ús fijnen, him sûnder eangstme tsjinje scoene,
75. yn hillichheid en gerjuchtichheid for Him, alle dagen fen ús libben.
76. En dou, berntsje! scitte in profeet fen 'e Alderheechste neamd wirde, hwent dou scilst foar it oansicht fen de Heare útgean, om him rom baen to meitsjen;
77. om syn folk kennisse der sillichheid to jaen, yn forjeffenisse fen hjar sounen,
78. troch de ynfierne barmhertigens fen ús God, hwêrtroch ús 't opkommende ljocht fen omhegens bisocht het,
79. om to forskinen oan hjar, dy yn tsjusterens en yn 't skaed fen 'e dead sitte, om ús foetten op 'e wei fen 'e frede to bringen.
80. En it boike woex op en waerd sterke yn 'e geast, en wier yn 'e woestine, ont op 'e dei dat er him forteande foar Israël.

## HAEDSTIK II.

1. En it barde om dyselde tiid, dat er in gebod jown waerd troch de keizer Augustus, dat de hele wrâld biskreaun wirde moast.
2. Dizze earste biskriuwinge barde wylst Cyrenius oer Syrië stedhâlder wier.
3. En hja gyngen allegearre hinne om biskreaun to wirden, elts nei syn eigen stêd.
4. En Jozef gyng ek op reis, fen Galiléa út 'e stêd fen Nazaret, nei Judéa, nei de stêd fen David, dy Beth-lehem neamd wirdt (omdat er út it hûs en it skaei fen David wier),
5. om biskreaun to wirden mei Maria, syn breid, dy swier wier.
6. En it barde dat do hja dêr wierne, do wier 't sa fier dat hja kreamje moast.

7. En hja helle hjar earstberne soan en biwoelle him yn
doeken en lei him yn 'e krêbbe, om't yn 'e herberge nin plak
for hjar wier.
8. En der wierne skepers yn dy selde kontrij, dy wierne
yn 't fjild om de wacht oer hjar fjea to hâlden.
9. En sjoch, in ingel fen de Heare stie by hjarren, en de
hearlikheid des Hearen biskynde hjar, en hja wierne tige by
tige forfeard.
10. Mar de ingel sei tsjin hjar: Ha nin eangstme, hwent,
sjoch, ik bring jimme in blide tidinge, dêr 't hiele folk him
oer forhûgje scil,
11. nammentlik dat hjûd de Sillichmeitser for jimme berne
is, to sizzen Kristus, de Heare, yn 'e stêd fen David.
12. En dit scil it teiken for jimme wêze: jimme scille it
berntsje fine yn doeken bitrolle en lizzende yn 'e krêbbe.
13. En dalik wierne der mei de ingel in hiele fleet fen 't
himelsce heirleger, priisgjende God en sizzende:
14. Eare sy Gôd yn 'e heechste himelen, en frede op ierde,
yn 'e minsken in wolbihagen!
15. En it barde, do de ingels by hjar wei tein wierne nei
de himel, dat de skepers tsjin mankoar seijen: Lit ús den nei
Beth-lehem ta gean, en lit ús sjean hwet dêr bard is, dat de
Heare ús witte litten het.
16. En hja hastgen hjar tige om der to kommen, en founen
Maria en Jozef, en it boike lizzende yn 'e krêbbe.
17. En do hja it sjoen hiene, makken hja it oeral húsriem,
hwet wirden hjar oer dit berntsje sein wierne.
18. En allegearre, dy it hearden, harken nij op fen itjinge
hjar troch de skepers sein waerd.
19. Mar Maria ûnthâlde dizze wirden allegearre, en oertocht
dy yn hjar herte.
20. En de skepers gongen werom, forhearlikjende en priis-
gjende God om alles hwet hja heard en sjoen hiene, lyk as
't hjar sein wier.
21. En do der acht dagen forroun wierne en min it berntsje
bisnije scoe, do waerd him de namme jown fen Jezus, dy
neamd wier troch de ingel, ear't er yn 't lichem ûntfinzen
wier.
22. En do de tiid fen hjar reiniginge om wier, nei de wet
fen Mozes, brochten hja him to Jeruzalem, om him foar de
Heare to bringen,
23. (lyk as skreaun is yn de wet fen de Heare, al hwet

manlik is, dat do memmeskirte iepenet, scil de Heare hillich neamd wirde,)

24. en om in offerande to jaen, nei itjinge yn 'e wet fen de Heare sein is, in pear toarteldouwen ef twa jonge douwen.

25. En sjoch, der wier immen to Jeruzalem, dy hjitte Simeon, en dat wier in tige bêste en godfreesjende man, forwachtsjende de fortreasting fen Israël; en de Hillige Geast wier op him.

26. En him wier in gôdlike iepenbieringe dien troch de Hillige Geast, dat er de dea net sjean scoe, foar 't er de Kristus fen de Heare sjoen hie.

27. En hy kaem troch de Geast yn 'e timpel. En do de âlders it boike Jezus ynbrochten, om lyk as me wend wier nei de wet mei him to dwaen,

28. do naem er it yn syn earmen, en loofge God, en sei:

29. Nou litte Jy, Heare, jins tsjinstfeint gean yn frede nei jins wird;

30. hwent myn eagen habbe jou sillichheid sjoen,

31. dy jy taret habbe foar it oansicht fen alle folken,

32. in ljocht ta forljochtinge fen 'e heidenen, en ta hearlikheid fen jou folk Israël.

33. En Jozef en syn mem forwûnderen hjar oer itjinge fen him sein waerd.

34. En Simeon seinge hjar en sei tsjin Maria: Sjoch, dizze wirdt set ta in fal en opstânninge fen in hopen yn Israël, en ta in teiken, dat tsjinspritsen wirde scil,

35. (en ek in swird scil troch dyn eigen siel gean,) dat de oerlizzingen fen mannich hert iepenbier wirde meije.

36. En dêr wier Anna, in profetesse, in dochter fen Fanuël, út 'e stamme fen Aser; dizze wier op tige hege jierren komd, en mei hjar man hie hja saun jier libbe, fen hjar fammetiid ôf.

37. En hja wier in widdou fen yn hjar fiif en tachtichste jier lyk enôch, dy net út 'e timpel wei wier, mei fêstsjen en bidden God tsjinjende nacht en dei.

38. En dizze op dat selde eagenblik dêr by kommende, het ek de Heare biliden, en spriek fen him tsjin elts en ien, dy de forlossinge yn Jeruzalem forwachte.

39. En do hja alles birêdden hiene, hwet nei de wet des Hearen dien wirde moast, do gyngen se wer foart nei Galiléa, nei hjar stêd Nazaret.

40. En it boike woex op, en waerd sterke yn 'e geast, en fol fen wysheid; en de genade fen God wier oer him.

41. En syn âlden reisgen alle jierren nei Jeruzalem, op it feest fen peaske.
42. En do er yn syn trettsiende jier komd wier, en hja nei Jeruzalem tein wieren, lyk as nei âlder wenst op it feest,
43. en hja de dagen dêr trochbrocht hiene, en wer foart gyngen, do bleau it bern Jezus to Jeruzalem, en Jozef en syn mem wisten der nin byt fen;
44. mar tinkende dat er by 't selskip wier, dat al foarút wier, reisgen hja in dei en sochten him by folk fen hjar en oare goede kinde.
45. Do hja him lykwol net founen kearden hja werom nei Jeruzalem, him siikjende.
46. En it barde, nei trije dagen, dat hja him founen yn 'e timpel, dêr er mids yn 'e learers siet, nei hwa er harke en dy er útfrege.
47. En allegearre, dy him hearden, stiene forheard oer syn forstân en andwirdsjen.
48. En hja, him sjeande, wierne biteutere; en syn mem sei tsjin him: Bern! hwêrom heste ús sa hawn? Sjoch, dyn heit en ik habbe mei eangstme om dy socht.
49. En hy sei tsjin hjar: Hwet hoefden jimme om my to siikjen? Wisten jimme net, dat ik yn 'e dingen fen myn Heit wêze moat?
50. En hja bigriepen it wird net, dat er tsjin hjar spriek.
51. En hy gyng mei hjar foart, en kaem to Nazaret, en wier hjar ûnderdienich. En syn mem biwarre al dizze dingen yn hjar hert.
52. En Jezus waerd mansker yn wysheid en yn greatens en yn genade by God en de minsken.

## HAEDSTIK III.

1. En yn it fyftsiende jier fen 'e regearringe fen 'e keizer Tiberius, do Pontius Pilatus stedhâlder wier oer Judéa, en Herodes fjouwerfoarst oer Galiléa, en Filippus, syn broer, fjouwerfoarst oer Ituréa en oer it lân fen Trachonitis, en Lysanias fjouwerfoarst oer Abilene;
2. yn 'e tiid fen 'e hegeprysters Annas en Kajafas, do kaem it wird Gôds ta Johannes, de soan fen Zacharias, yn 'e woestine.
3. En hy kaem yn de hiele omkrite fen 'e Jordaen, preekjende de doop der bikearinge ta forjouwinge fen 'e sounen;

4. lyk as skreaun is yn it boek der wirden fen Jesaja, de profeet, sizzende: De stim fen 'e roppende yn 'e woestine: Meitsje de wei fen de Heare klear, meitsje syn paden rjucht!
5. Alle lichten scille ophege wirde, en alle bergen en klingen scille forlege wirde, en de kromme wegen scille yn in rjuchte foroare wirde, en de ûnsljuchte yn sljuchte.
6. En alle flêsk scil de sillichheid Gôds sjean.
7. Hy sei den tsjin de bulten folts, dy kamen om troch him doopt to wirden: Jimme njirrebrot! hwa het jimme wiisd om it takommende oardiel to ûntrinnen?
8. Jouw den frucht, dy de bikearinge wirdich is; en bigjin net by jimme sels to sizzen: Wy habbe Abraham ta in heit; hwent ik siz jimme, dat God út dizze stiennen Abraham wol bern forwekje kin.
9. En de bile leit ek al oan 'e woartel fen 'e beammen; eltse beam den, dy nin goede frucht jout, wirdt útroege en yn 't fjûr wijd.
10. En it folk frege him en sei: Hwet moatte wy den dwaen?
11. En hy, anderjende, sei tsjin hjar: Dy twa baitsjes het, moat ien jaen oan in oar dy gjin het; en dy iten het, moat sa ek dwaen.
12. En der kamen ek tolgarjers om doopt to wirden, en seijen tsjin him: Master, hwet moatte wy dwaen?
13. En hy sei tsjin hjar: Easkje net mear as jimme tax is.
14. En de krychsljuwe fregen him ek en seijen: En wy, hwet moatte wy dwaen? En hy sei tsjin hjar: Doch nin minske oerlêst oan, nim nimmen ôf hwet sines is, troch bidragerij, en wês tofreden mei jimme lean.
15. En do it folk yn forwachtinge wier en elts by him selm tochte, as Johannes faek ek de Kristus wier,
16. do sei Johannes tsjin hjar allegearre: Ik doopje jimme wol mei wetter, mar der komt ien, dy sterker is as ik en dy syn skoenriemmen ik net wirdich bin los to meitsjen; dy scil jimme doopje mei de Hillige Geast en mei fjûr;
17. dy syn wanne yn 'e hân het; en hy scil syn terskflier skjin feije, en de weet scil er yn 'e skûrre bringe, mar it tsjêf scil er mei ûndwestlik fjûr forbarne.
18. Den yette folle oare formoanningen jaende, forkindige hy hjarren it ewangeelje.
19. Mar do Herodes, de fjouwerfoarst, troch him bikibbe waerd, oer Herodias, it wiif fen Filippus, syn broer, en oer alle ûndogensce stikken, dy Herodes útfierd hie,

20. do het dy by dat allegearre ek dit yet dien, dat er
Johannes yn 'e finzenis opslute liet.
21. En it barde, do al it folts dope waerd, en Jezus ek
dope wier en bea, dat de himel iepene waerd,
22. en dat de Hillige Geast op him delsaeide, yn 'e skyn fen in
lichem, allyk as in dou, en dat er in stim kaem út 'e himel, siz-
zende: Dou bist myn ljeave soan, yn dy hab ik myn wolbihagen!
23. En hy, Jezus, wier om ende by de tritich jier, wê-
zende (nei 't me miende) de soan fen Jozef, de soan fen Heli,
24. de soan fen Matthat, de soan fen Levi, de soan fen
Melchi, de soan fen Janna, de soan fen Jozef,
25. de soan fen Mattathias, de soan fen Amos, de soan
fen Naüm, de soan fen Esli, de soan fen Naggai,
26. de soan fen Maäth, de soan fen Mattathias, de soan
fen Semeï, de soan fen Jozef, de soan fen Juda,
27. de soan fen Johannes, de soan fen Rhesa, de soan fen
Zorobabel, de soan fen Salathiël, de soan fen Neri,
28. de soan fen Melchi, de soan fen Addi, de soan fen
Kosam, de soan fen Elmodam, de soan fen Er,
29. de soan fen Joses, de soan fen Eliëzer, de soan fen
Jorim, de soan fen Matthat, de soan fen Levi,
30. de soan fen Simeon, de soan fen Juda, de soan fen
Jozef, de soan fen Jonan, de soan fen Eljakim,
31. de soan fen Meleas, de soan fen Maïnan, de soan fen
Mattatha, de soan fen Nathan, de soan fen David,
32. de soan fen Jessai, de soan fen Obed, de soan fen Boöz,
de soan fen Salmon, de soan fen Nahassan,
33. de soan fen Aminadab, de soan fen Aram, de soan fen
Esrom, de soan fen Fares, de soan fen Juda,
34. de soan fen Jakob, de soan fen Izak, de soan fen Abra-
ham, de soan fen Thara, de soan fen Nachor,
35. de soan fen Saruch, de soan fen Ragau, de soan fen
Falek, de soan fen Heber, de soan fen Sala,
36. de soan fen Kaïnan, de soan fen Arfaxad, de soan fen
Sem, de soan fen Noäch, de soan fen Lamech,
37. de soan fen Mathusala, de soan fen Enoch, de soan
fen Jared, de soan fen Malaleël, de soan fen Kaïnan,
38. de soan fen Enos, de soan fen Seth, de soan fen Adam,
de soan fen God.

## HAEDSTIK IV.

1. En Jezus, fol fen 'e Hillige Geast, kearde werom fen 'e

Jordaen, en waerd troch de Geast yn 'e woestine laet;
2. en fjirtich dagen makke him de divel rju oanstriid; en
hy iet alhiel end al net yn dy dagen, en do dy om wierne do
krige er einlings hûnger.
3. En de divel sei tsjin him: Astou Gôds soan biste, siz den
tsjin dizze stien, dat er brea wirde moat.
4. En Jezus andere him en sei: Der is skreaun, dat in
minske by brea allinne net libje scil, mar by alle wird Gôds.
5. En do de divel him op in hege berch fierd hie, liet er
him yn ien amerij alle keninkriken fen 'e wrâld sjean.
6. En de divel sei tsjin him: Ik scil dy al dizze macht en
de hearlikheid fen dy keninkriken jaen; hwent dy is my oer-
jown en ik jouw se oan hwa 't ik wol;
7. aste my dos oanbidste, den scil it allegearre dines wêze.
8. En Jezus anderjende, sei tsjin him: Skear dy wei, Satan!
hwent der is skreaun: Dou scilste de Heare, dyn God, oan-
bidde en Him allinne tsjinje.
9. En hy laette him nei Jeruzalem en tilde him op 'e bop-
peste trâns fen 'e timpel, en sei tsjin him: Aste Gôds soan
biste, lit dy den hjir wei nei ûnderen falle,
10. hwent der is skreaun, dat Er syn ingelen oangeande
dy hjitte scil, dat hja dy bihoedsje moatte,
11. en dat hja dy op 'e hannen nimme moatte, datste to
nintere tiid dyn foet oan in stien stjitste.
12. En Jezus andere en sei: Der is sein: Dou scilste de
Heare, dyn God, net forsiikje.
13. En do de divel alle forsikinge dien hie, wykte er fen
him for in tiid.
14. En Jezus kearde, troch de krêft fen 'e Geast, werom
nei Galiléa, en de rop gyng fen him út troch it hiele omliz-
zende lân.
15. En hy learde yn hjar synagogen, en waerd fen elts
priisge.
16. En hy kaem to Nazaret, dêr er opbrocht wier, en gyng,
lyk as er wend wier, op 'e dei fen 'e sabbat yn 'e synagoge,
en stie op om to lêzen.
17. En hja joegen him it boek fen 'e profeet Jesaja, en do
er it iepen dien hie, foun er it plak, dêr skreaun wier:
18. De Geast fen de Heare is op my, dêrom het er my
salve: Hy het my stjûrd, om oan de earmen it ewangeelje to
forkindigjen; om to genêzen, dy britsen binne fen herte;
19. Om de finzenen loslitting to preekjen, en oan de blinen

it gesicht; om de forsleinen foart to stjûren yn 'e frijheid; om it njufolle jier fen de Heare to preekjen.
20. En do er it boek ticht dien en it wer oan 'e tsjinner oerlange hie, gyng er sitten; en de eagen fen allegearre yn 'e synagoge wierne op him slein.
21. En hy bigoun tsjin hjar to sizzen: Hjûd is dizze Skrift yn jimme earen neikomd.
22. En hja bitugen allegearre, dat er sa skoan leard hie, en forwûnderen hjar oer de oangenamme wirden, dy út syn mûle kamen, en seijen: Is dizze net de soan fen Jozef?
23. En hy sei tsjin hjar: Jimme scille sûnder twivel dit sprekwird wol tsjin my sizze: Master! genês dy sels; alles hwet wy heard habbe, dat yn Kapernaüm bard is, doch dat hjir ek yn jou heitelân.
24. En hy sei: Siker wier, ik siz jimme, dat nea nin profeet oangenamme is yn syn heitelân.
25. Mar ik siz jimme mei in wird fen wierheid; der wierne in bulte widdouwen yn Israël yn Elias syn tiid, do de himel trije jier en sex moanne sletten wier, sa dat er greate hûngersneed kaem oer 't hiele lân,
26. en ta net ien fen hjarren waerd Elias stjûrd, as nei Sarepta Sidonis, nei in frouminske, dat widdou wier.
27. En der wierne in bulte melaetsken yn Israël, yn 'e tiid fen 'e profeet Eliza; en net ien fen hjarren waerd reinige as Naäman de Syriër.
28. En hja waerden allegearre yn 'e synagoge aldertigenste lilts, do hja dit hearden.
29. En hja stauwen oerein en smieten him de stêd út en brochten him op 'e top fen 'e berch, dêr hjar stêd op boud wier, om him fen 'e hichte ôf to smiten;
30. mar hy, midden troch hjar hinne gien wêzende, gyng foart.
31. En hy kaem to Kapernaüm, in stêd fen Galiléa, en learde hjar op 'e sabbatdagen:
32. En hja stiene forbûke oer syn lear, hwent syn wird wier mei macht.
33. En yn 'e synagoge wier immen, dy hie in geast fen in ûnreine divel; en hy rôp mei in lûde stim:
34. Lit ús bitsjean; hwet habbe wy mei dy to meitsjen, dou Jezus de Nazarener? Biste hjir komd om ús to fordjerren? Ik ken dy, hwaste biste: de Hillige Gôds.
35. En Jezus biskrobbe him en sei: Hâld dy stil, en gean

út him wei! En do de divel him mids twisken hjar del smiten hie,
fleach er út him, sûnder dat er him yn 't minste skea die.
36. En hja wierne allegearre forbauwerearre; en hja sprie-
ken mei enoar en seijen: Hwet wird is dit, dat er mei macht
en krêft de ûnreine geasten mar hjit, en hja gonge út?
37. En it gerofte fen him waerd húsriem yn alle pleatsen
yn 'e omkrite.
38. En opstien wêzende gyng er út 'e synagoge nei it hûs
fen Simon; en Simon syn skoanmoer hie tige de koarts, en
hja beaëne him for hjar.
39. En oer hjar hinne steande, biskrobbe er de koarts, en
de koarts forliet hjar; en hja gyng dalik opstean en bitsjinne hjar.
40. En do de sinne ûndergyng, brochten alle lju, dy siken
hiene, hwet siiktmen as hja ek hiene, dy by him, en hy lei elts
fen hjarren de hannen op en genêsde hjar.
41. En fen in hopen gyngen der ek divels út, dy rôpen en
seijen: Dou bist de Kristus, de Soan Gôds! En hjar bikibjende, liet
er hjar net sprekke, om 't hja wisten, dat er de Kristus wier.
42. En do it dei waerd gyng er foart en teach nei in woest
plak; en it folk socht him en kaem by him, en hja stiene
him oan, dat er net by hjar wei gean scoe.
43. Mar hy sei tsjin hjar: Ik moat ek yn oare stêdden it
ewangeelje fen it keninkryk Gôds forkindigje, hwent dêrta bin
ik útstjûrd.
44. En hy preke yn 'e synagogen fen Galiléa.

## HAEDSTIK V.

1. En it barde, do it folts op him oan krong, om it
wird fen God to hearren, dat er stie by de mar fen Gennézaret.
2. En hy seach twa skippen oan 'e oewre fen 'e mar lizzen,
en de fiskers wierne der út gien en spielden hjar netten út.
3. En hy gyng yn ien fen dy skippen, dat Simon sines
wier, en frege him, dat er in eintsje fen 'e wâl ôf stekke scoe;
en sitten geande learde er it folk út it skip wei.
4. En do er ophâlde mei reedsjen; sei er tsjin Simon: Stek
nou ôf nei de djipte, en smyt de netten út om to fiskjen.
5. En Simon andere en sei: Master! wy habbe de hiele
nacht troch fiske en neat fongen; mar nou 't jou it sizze,
scil ik de netten útsmite.
6. En do hja it dien hiene, krigen hja der in great bulte
fisken yn, en hjar net skûrde.

7. En hja wonken hjar maten, dy yn it oare skip wierne, dat hja hjar to help komme scoene. En hja kamen en krigen de beide skippen fol, dat hja hast to sink gongen.

8. En do Simon dat seach, foel er del oan 'e knibbels fen Jezus, sizzende: Heare! gean by my wei, hwent ik bin in sounich minske.

9. Hwent hy wier alhiel forbauwerearre en allegearre, dy mei him wierne, oer de fangst fisken, dy hja dien hiene;

10. en sa ek Jakobus en Johannes, de soannen fen Zebedéus, dat gûden fen Simon syn maten wierne. En Jezus sei tsjin Simon: Eangje net; fen nou ôf oan scitte minsken fange.

11. En do hja de skippen oan 'e wâl stjûrd hiene, forlieten hja alles en folgen him.

12. En it barde, do er yn ien fen dy stêdden wier, sjuch, dêr wier in man fol melaetskens; en Jezus sjeande foel er op it oansicht en bea him, sizzende: Heare! as jy wolle, den kinne jou my reinigje.

13. En hy, de hân útstekkende, rekke him oan en sei: Ik wol, wird reinige! En anstouns gyng de melaetskens fen him.

14. En hy lei him op, dat er it oan nimmen sizze scoe; mar gean hinne, sei er, fortean dy sels oan 'e pryster, en offerje for datste reinige biste, lyk as Mozes hjitten het, as in tsjûchnis for hjar.

15. Mar der kaem to mear rop fen him; en it folk roun by heapen gear om him to hearren en troch him genêzen to wirden fen hjar sjeachtmen.

16. Mar hy teach wei nei de woesternissen en bea dêr.

17. En it barde op ien fen dy dagen, dat er learde; en der sieten farisieuwen en learers fen 'e wet, dy út alle pleatsen fen Galiléa en Judéa en fen Jeruzalem komd wierne; en de krêft fen de Heare wier der om hjar to genêzen.

18. En sjuch, in stikmannich manljue brochten op in bêd in minske, dy lam wier, en bisochten om him nei binnen to bringen en foar him to lizzen.

19. En do hja nin iepening founen, dêr hja him troch nei binnen bringe koene, fen wegen it bulte folk, do kleauwen se op it tek en lieten him troch de pannen hinne mei it bedtsje del sakje, yn 'e mids, foar Jezus.

20. En hy, hjar gelove sjeande, sei tsjin him: Heite! dyn sounen binne dy forjown.

21. En de skriftgelearden en de farisieuwen rekken oan 't tinken en seijen: Hwa is dizze, dy godslastering

sprekt? — hwa kin de sounen forjaen as God allinne?
22. Mar Jezus, hjar bitinkings eanjende, andere en sei tsjin hjar: Hwet bitinke jimme yn jimme selm?
23. Hwet is makliker to sizzen: Dyn sounen binne dy forjown, of to sizzen: Stean op en gean?
24. Mar dat jimme witte meije, dat de soan des minsken macht het op ierde om de sounen to forjaen, — en mei sei er tsjin de lamme: Ik siz dy, stean op, nim dyn bedtsje op en gean nei dyn hûs!
25. En hy yn ienen foar hjar oerein komd, en dat dêr er op lein hie opnomd habbende, gyng foart nei syn hûs, God forhearlikjende.
26. En hja stiene der allegearre fen forset, en hja forhearliken God, en hja waerden ynwindich tige eangstich, sizzende: Wy habbe hjûd dingen sjoen, dy net to leauwen binne.
27. En dêrnei gyng er nei bûten en seach dêr in tolgarjer, dy Levi hiet, yn 't tolhûs sitten, en sei tsjin him: folgje my!
28. En hy, alles bliuwe littende, gyng opstean en folge him.
29. En Levi lei in greate mieltiid for him oan yn syn hûs: en der wierne in heel bulte tolgarders en oaren, dy dêr mei hjar to iten wierne.
30. En hjar skriftgelearden en de farisieuwen hiene gâns geprottel tsjin syn learlingen en seijen: Hwêrom ite en drinke jimme mei tolgarders en alderhânne ûndogensk folk?
31. En Jezus anderjende, sei tsjin hjar: Dy soun binne habbe de master net forneden, mar dy siik binne.
32. Ik bin net komd om rjuchtfirdigen, mar om sounders ta bikearinge to roppen.
33. En hja seijen tsjin him: Hwêrom fêstsje de learlingen fen Johannes folle, en dogge gebetten, en ek de learlingen fen 'e farisieuwen, wylst jouwes mar ite en drinke?
34. Mar hy sei tsjin hjar: Kinne jimme de brilloftsfrjeunen fêstsje litte, wylst de bregeman by hjarren is?
35. Mar de dagen scille komme, dat de bregeman by hjar weinomd wêze scil; yn dy dagen scille hja fêstsje.
36. En hy sei ek in gelikenisse tsjin hjar: Nimmen set in lape fen nij gûd op in âld stik klean; om 't dat nije scoe der dôch wer by ôf skûrre, en dy lape fen 't nije gûd past ek net by 't âlde.
37. En nimmen jit nije wyn yn âlde learene sekken; om 't fen de nije wyn scoene de sekken boarste, en de wyn scoe dêr út rinne en de sekken wierne bidoarn.

38. Mar nije wyn moat min yn nije sekken dwaen, en hja bliuwe beidegearre bihâlden.
39. En nin minske dy âlde drinkt, bijearret dalik nije, hwent hy seit: De âlde is better.

## HAEDSTIK VI.

1. En it barde op 'e oarde earste sabbat, dat er oer in noatfjild gyng; en syn learlingen plôken ieren en ieten dy op, se wriuwende mei de hannen.
2. En gûden fen 'e farisieuwen seijen tsjin hjar: Hwêrom dogge jimme hwet net mei op 'e sabbat?
3. En Jezus andere hjar en sei: Habbe jimme ek dat net lêzen, hwet David die, do er hûnger hie, en dyjinge dy by him wierne?
4. Ho 't er yn 't hûs fen God gien is en de toanbreaën nomd en derfen iten en ek jown het oan dyjinge, dy by him wierne, dy it oars nimmen tastien is to iten as allinne de prysters?
5. En hy sei tsjin hjar: de soan fen 'e minsce is ek hear fen 'e sabbat.
6. En it barde ek ris op in oare sabbat, dat er yn 'e synagoge gyng en learde. En dêr wier in man dy syn rjuchterhân wier stiif.
7. En de skriftgeloarden en de farisieuwen biloerken him; as 't wier dat er op 'e sabbat genêze scoe, om eat to finen, dat hja tsjin him ynbringe koene.
8. Mar hy wist wol hwet hja yn 't sin hiene, en sei tsjin de man dy de stive hân hie: Kom oerein en gean hjir yn 't formidden stean. En hy kaem oerein, en dêr stie er.
9. Do sei Jezus tsjin hjar: Ik scil jimme ris hwet freegje, Hwet scoe earder meije op 'e sabbat, goed dwaen ef kwea dwaen? — in minske bihâlde ef fordjerre?
10. En hjar allegearre yn 't rounom oansjoen habbende sei er tsjin 'e man: Stek dyn hân út. En hy die it, en syn hân waerd better, soun allyk as de oare.
11. En hja waerden pûr razen, en oerleijen mei mankoar, hwet hja Jezus dwaen scoene.
12. En it barde yn dy selde tiid, dat er útgyng nei de berch om to bidden, en hy bleau de hiele nacht oer yn 't gebet ta God.
13. En do it dei wirden wier, rôp er syn learlingen by him, en keas toalf út hjar, dy er de Apostelen neamde:

14. Nammentlik Simon, dy er ek Petrus hjitte, en Andréas, syn broer, Jakobus en Johannes, Filippus en Bartholoméus,
15. en Matthewes en Thomas, Jakobus, de soan fen Alfeüs, en Simon, Zelotus (de iverder) hjitten,
16. Judas, de soan fen Jakobus, en Judas Iskariot, dy ek de forrieder wirden is.
17. En mei hjar delkomd wêzende, stie er op in flakke pleats, en mei him syn keppel learlingen, en in hiele bulte folk fen heel Judéa en Jeruzalem en fen 'e sékant fen Tyrus en Sidon;
18. dy komd wierne om him to hearren en om fen hjar sjeachtmen genêzen to wirden, en dy troch ûnreine geasten pleage wierne; en hja waerden genêzen.
19. En de hele keppel wier der op út om him oan to reitsjen, hwent der gyng krêft fen him út; en hy genies hjar allegearre.
20. En mei 't er syn eagen gean liet oer syn learlingen, sei er: Sillich binne jimme, earmen! hwent jimmes is it keninkryk fen God.
21. Sillich binne jimme, dy nou hûnger habbe; hwent jimme scille jimme sêd krije. Sillich binne jimme, dy nou krite, hwent jimme scille laeitsje.
22. Sillich binne jimme, as de minsken jimme haetsje, en as se jimme skouderje en smaedsje, en jimme namme as kwea útwije om 'e Soan fen 'e minske.
23. Forbliidsje jimme op dy dei en wês froalik, hwent, sjuch, jimme lean is great yn 'e himel; hwent krekt sa habbe hjar foarfaers oan 'e profeten dien.
24. Mar wea, jimme riken! hwent jimme habbe jimme treast wei.
25. Wea jimme, dy sêd binne! hwent jimme scille hûnger lije. Wea jimme, dy nou laeitsje, hwent jimme scille truerje en skrieme.
26. Wea jimme, as alle minsken rju goeds fen jimme sizze! hwent hjar foarfaers diene krekt sa mei de falske profeten.
27. Mar ik siz oan jimme, dy dit hearre: Hab jimme fijannen ljeaf; doch goed oan hwa jimme haetsje.
28. Seingje hjar, dy jimme forflokke, en bid for hjar, dy jimme geweld oandogge.
29. Hwa 't jimme op it wang slacht, hâld dy ek it oare ta, en hwa 't jimme de mantel ôfnimt, hinderje dy net, dat er ek de rôk nimt.
30. Mar jouw oan elts, dy jimme freget, en hwa jimmes nimt, easkje 't net fen him werom.

31. En lyk as jimme wolle, dat de minsken jimme dwaen scille, doch jimme hjarren ek sa.

32. En as jimme hert habbe for hwa jimme ljeaf habbe, hwet tank habbe jimme? — hwent de sounders habbe ek wol hert for hwa hjar ljeaf habbe.

33. En as jimme goed dwane oan hjarren, dy jimme goed dwane, hwet tank habbe jimme? — hwent de sounders dogge it selde.

34. En as jimme liene oan hjarren, fen hwa jimme hoopje wer to krijen, hwet tank habbe jimme? — hwent de sounders liene ek oan sounders, om allike folle wer tô ûntfangen.

35. Mar hab jimme fijannen ljeaf, en doch goed en lien, sûnder op eat werom to hoopjen; en jimme lean scil great wêze, en jimme scille bern fen 'e Alderheechste wêze; hwent Hy is goed tsjin de ûntankbren en boazen.

36. Wês den barmhertich, allyk as jimme Heit ek barmhertich is;

37. en oardielje net en jimme scille net oardield wirde; fordom net en jimme scille net fordomd wirde; lit los en jimme scille loslitten wirde;

38. jouw, en jimme scil jown wirde, en in goede, yntreaune en skodde en oerrinnende mjitte scil min yn jimme skirte jaen; hwent mei deselde mjitte, dêr jimme mei mjitte, scil jimme wer metten wirde.

39. En hy sei in gelikenis tsjin hjar: Kin ek in blyn minske wol in oaren dy blyn is op 'e wei liede? Scille hja net togearre yn 'e grêft falle?

40. De learling is net boppe syn master; mar eltse learling scil, as er trochleard is, lyk as syn master wêze.

41. En ho sjuchste de splinter, dy yn dyn broer syn each sit, towilest' do balke, dy yn dyn each sit, net merkste?

42. Ef ho kinste tsjin dyn broer sizze: Broer, lit my dôch de splinter, dy yn dyn each sit, der út dwaen, astou sels de balke, dystou yn dyn each heste, net merkste? Skynhillige dyste biste! doch earst de balke út dyn each, en den scitte bisiikje om de splinter út to heljen, dy yn dyn broer syn each sit.

43. Hwent it is nin goede beam, dy minne fruchten jout, en nin ûndogensce beam, dy goede fruchten jout;

44. Hwent eltse beam ken min oan syn egen fruchten, om 't min plôket nin figen fen doarnen, en min snijt nin druven fen toarnbeibeammen.

45. In goed minske bringt it goede to foarskyn út 'e goede

skat fen syn hert, en in kwea minske bringt it kweade to foarskyn út 'e kweade skat fen syn hert; hwent dêr 't hert fol fen is, dêr rint de mûle fen oer.

46. En hwet neame jimme my Heare, Heare! en dogge net itjinge ik siz?

47. Elts dy ta my komt en myn wirden heart en dy neikomt, ik scil jimme teane, hwa 't er liket.

48. Hy is allyk as in minske, dy in hûs boude, en groef en fordjippe, en de founeminten op in stienrotse lei. Do nou de hege floed kaem, do sloech de wetterstream tsjin dat hûs oan, mar koe it net forwege, hwent it wier op 'e stienrotse boud.

49. Mar dy se heard habbe en net neikomd wêze scil, is allyk as in minske, dy in hûs boude op 'e ierde sûnder founeminten; dêr de wettergjalpen tsjin oan bûtsten, en it foel anstouns yn, en de fal fen dat hûs wier great.

## HAEDSTIK VII.

1. Nei 't er nou al syn wirden yn 't oanhearren fen 't folts utere hie, gyng er to Kapernaüm, de stêd, yn.

2. En in tsjinstfeint fen in haedman oer hûndert, dêr dy in bulte mei ophie, wier siik en laei yn 't stjerren.

3. En fen Jezus heard habbende, stjûrde er de âlderlingen fen 'e joaden nei him ta, om him to bidden, as er komme woe en syn feint soun meitsje.

4. Do dizze nou by Jezus komd wierne, beaën hja him earnstich, sizzende: Hy is 't wirdich, dat jy dat for him dogge;

5. hwent hy het hert for ús folk, en het sels de synagoge for ús boud.

6. En Jezus gyng mei. En do er nou net fier fen it hûs ôf wier, stjûrde de haedman oer hûndert in stikmannich frjeunen nei him ta, en liet him sizze: Heare! nim de moeite net, hwent ik bin 't net wirdich dat jy ûnder myn dak komme scoene.

7. Dêrom hab ik ek my sels net wirdich achte om ta jo to kommen; mar siz it mei in wird, en myn feint scil genêzen wirde.

8. Hwent ik bin ek ien, dy ûnder oaren steande, krychsfeinten ûnder my ha, en ik siz tsjin dizze: Gean! en hy giet; en tsjin in oaren: Kom! en hy komt; en tsjin myn tsjinstfeint: Doch dat! en hy docht it.

9. En do Jezus dit hearde, forwûndere er him oer de man, en him omkearende sei er tsjin it folk, dat him neiroun: Ik siz

jimme, ik ha sa'n great gelove sels yn Israël net feun.
10. En do dy stjûrd wierne wer yn 't hûs komd wierne, founen hja de sike tsjinstfeint soun.
11. En it barde de oare deis, dat er gyng nei in stêd, dy hjitte Naïn, en mei him gongen forskate fen syn learlingen en in greate keppel folk.
12. En do er tichte by de poarte fen 'e stêd kaem, sjuch dêr, in deade waerd opdroegen, dy in ienichste soan fen syn mem wier, en hja wier widdou; en in hiel bulte folk út 'e stêd wier by hjar.
13. En de Heare, hjar sjeande, waerd inerlik mei ûntferminge oer hjar oandien, en sei tsjin hjar: Skriem net!
14. En hy gyng nei de bier ta en roerre dy oan (de dragers stoene nou stil) en sei: Jongfeint, ik siz dy, stean op!
15. En de deade gyng oerein sitten en bigoun to praten. En hy joech him oan syn mem.
16. En hja waerden allegearre eangstich, en hja earen God, sizzende: In great profeet is ûnder ús opstien, en God het syn folk opsocht.
17. En it gerofte der fen gyng út yn hiel Judéa en yn 'e kriten dêr om hinne.
18. En de learlingen fen Johannes brochten him tynge fen al dizze dingen.
19. En Johannes liet twa fen syn learlingen by him komme, en stjûrde hjar nei Jezus ta, om him to freegjen: Binne jou dyjinge dy komme scoe, ef habbe wy in oaren to forwachtsjen?
20. En do dy mannen by him komd wierne, seijen se: Johannes de Doper het ús nei jo tastjûrd, en freget: Binne jou it, dy komme scoe, ef habbe wy in oaren to forwachtsjen?
21. En op dat stuit genies er krekt forskate fen sjeachtmen en kwealen en boaze geasten, en folle bline ljue joech er er it gesicht.
22. En Jezus andere en sei tsjin hjar: Gean hinne en boadskipje Johannes wer hwet jimme hjir sjoen en heard habbe, nammentlik, dat de blinen sjeande wirde, de biheinden geane, de melaetsken reinige wirde, de dôven hearre, de deaden opwekke wirde, en oan de earmen it ewangeelje forkindige wirdt.
23. En sillich is hy, dy him oan my net ergerje scil.
24. Do nou de boaden fen Johannes foart gien wierne, bigoun er tsjin 't folk oer Johannes to sizzen: Om hwet to sjean binne jimme útgien nei de woestine? In reid, dat troch de wyn hinne en wer tyske wirdt?

25. Mar om hwet to sjean binne jimme útgien? In man mei sêfte klean oan? Sjuch, dy kosle klean drage en yn oerdwealskens libje, binne yn 'e paleizen fen 'e keningen.
26. Mar om hwet to sjean binne jimme útgien? In profeet? Ja, en ik siz jimme, ek gâns mear as in profeet.
27. Dizze is it, fen hwa der skreaun is: Sjuch, ik stjûr myn ingel foar dyn oansicht, dy dyn wei foar dy út klear meitsje scil.
28. Hwent ik siz jimme: ûnder dy út frouljue berne binne, is der nin ien greater profeet as Johannes de Doper; mar de minste yn it keninkryk fen God is mear as hy.
29. En al it folk, dat him hearde, en de tolgarders, dy mei de doop fen Johannes dope wierne, rjuchtfirdigen God;
30. mar de farisieuwen en de wetgelearden habbe de ried Gôds tsjin hjar forwirpen, dêr hja net fen him dope wierne.
31. En de Heare sei: By hwa scil ik den de minsken fen dit skaei lykje? en hwa binne se lyk?
32. Hja binne allyk oan 'e bern, dy op 'e merk sitte, en mankoarren taroppe: Wy habbe for jimme op 'e fluit spile en jimme habbe net dûnse; wy habbe kleilieten for jimme songen en jimme habbe net skriemd.
33. Hwent Johannes de Doper is komd, nin brea itende, en nin wyn drinkende, en jimme sizze: Hy het de divel yn.
34. De Soan fen 'e minske is komd, itende en drinkende, en jimme sizze: Sjuch dêr, in keardel, dy 't in fretter en in wynsûper is, in frjeun fen tolgarders en dogeneaten.
35. Mar de wysheid is rjuchtfirdige wirden troch al hjar bern.
36. En ien fen 'e farisieuwen noege him om by him to iten; en yn de farisieu syn hûs gien wêzende, gyng er oan 't miel.
37. En sjoch, in frouminske út 'e stêd, dy swier sounige hie, fornimmende dat er yn 't hûs fen 'e farisieu oan 't miel siet, kaem mei in albasterne flesse mei balsemoalje;
38. en wylst hja efterút by syn foetten stie to skriemen, bigoun hja syn foetten wiet to meitsjen mei hjar triennen, en hja druide se ôf mei it hier fen hjar holle, en patte syn foetten en salve se mei de balsemoalje.
39. En do de farisieu, dy him noege hie, dat seach, sei er yn him selm: As dizze in profeet wier, scoed er wol wite, hwet for in frouminsk it is, dy him oanrekket; hwent it is in sounich wiif.
40. En Jezus, anderjende, sei tsjin him: Simon! ik hab jo hwet to sizzen. En hy spriek: Master! siz it.

41. Jezus sei: Der wier ris in jildscjitter, dy hie twa skildners; de iene wier skildich fiif hûndert denaerjes en de oare fyftich.

42. En do hja net hiene om to biteljen, do skonk er 't hjar allebeide. Siz nou ris, hwa fen hjarren scil meast fen him hâlde?

43. En Simon andere en sei: Ik scoe tinke, dat hy it is, dy er meast skonken het. En hy sei tsjin him: Jy habbe it goed foar 't forstân.

44. En mei 't er him omkearde nei it frouminske, sei er tsjin Simon: Sjugge jy dit minske? Ik bin in jou hûs komd, jy habbe my nin wetter ta myn foetten jown; mar hja het myn foetten mei triennen wiet makke, en mei 't hier fen hjar holle wer ôfdroege.

45. Jy habbe my nin pea jown, mar hja het sont hja ynkomd is net ophâlden myn foetten to patsjen.

46. Mei oalje habbe jou myn holle net salve, mar hja het myn foetten mei balsemoalje salve.

47. Dêrom siz ik jo: hjar sounen, dy folle wierne, binne hjar forjown, hwent hja het folle ljeaf hawn; mar dy mar in bytsje forjown wirdt, dy het mar in bytsje ljeaf.

48. En hy sei tsjin hjar: Dyn sounen binne dy forjown.

49. En dy der mei oan 't miel wierne, bigounen by hjar selm to sizzen: Hwa is dizze, dy ek de sounen forjout?

50. Mar hy sei tsjin it frouminske: Dyn leauwen het dy bihâlden, gean hinne yn freden.

## HAEDSTIK VIII.

1. En it barde dêrnei dat er reisge, fen 'e iene stêd nei de oare en fen 't iene doarp nei 't oare, preekjende en forkindigjende it ewangeelje fen it keninkryk fen God; en de toalf wierne mei him,

2. en ek in mannich frouljue, dy fen ûndogensce geasten en siiktmen genêzen wierne, nammentlik Maria, Magdalena hjitten, fen hwa saun divels útgien wierne,

3. en Johanna, Chusas, de rintmaster fen Herodes, syn wiif, en Susanna, en folle oaren, dy him tsjinnen fen hjar gûd.

4. Do der nou in greate heap folk gearhokke, en hja fen alle stêdden ta him kamen, do sei er troch gelikenis:

5. In siedsjer gyng út, om syn sied to siedsjen; en as er

siedde, foel it iene by de wei en waerd fortrape, en de fûgels út 'e loft ieten dat op.

6. En it oare foel op in stienrotse, en do it opwoexen wier fortoarre it, om 't it nin fochte hie.

7. En it oare foel mids yn 'e doarnen, en de doarnen, dy mei opwoexen, smoarden it.

8. En it oare foel yn 'e goede ierde, en do it opwoexen wier joech it hûndertfâldige frucht. Dit sizzende, rôp er: Hwa earen het om to hearren, dy harkje!

9. En syn learlingen fregen him, en seijen: Hwet mei dizze gelikenis dôch bitsjutte?

10. En hy sei: Jimme is it jown, de forbirgenheden fen it keninkryk Gôds to forstean; mar tsjin de oaren sprek ik yn gelikenissen, dat hja sjeande net sjugge en hearrende net forsteane.

11. Dit nou bitsjut de gelikenis: it sied is it wird fen God.

12. En dy by de wei bisiedde wirde, binne dyjinge dy hearre; dêrnei komt de divel en nimt it wird út hjar hert wei, dat hja net leauwe scoene en sillich wirde.

13. En dy op 'e stienrotse bisiedde wirde, binne dyjinge, dy, as hja it heard habbe, it wird mei blydskip oannimme; en dizze habbe nin woartel, for in tiid mar leauwe hja, en yn 'e tiid fen 'e forsikinge wykje se ôf.

14. En dat yn 'e doarnen falt, binne dy, dy heard habbe en, foartgeande, smoard wirde troch de noed en soarch, de rykdom, en de swietens fen 't libben, en net ta frucht komme.

15. En dat yn 'e goede ierde falt, binne dyjinge, dy, as hja it wird heard habbe, it yn in earlik en goed hert biwarje en frucht jouwe sa as 't heart.

16. En nin minske, dy in kêrse oanstekt, set dêr in fet oer hinne, ef set dy ûnder in bêd; mar min set him op in kandeler, dat dyjinge, dy ynkomme, it ljocht sjean meije.

17. Hwent er is neat forhoalen, dat net iepenbier wirde scil, ef geheim, dat net bikend wirde scil en yn 't iepenbier komme.

18. Sjuch den ta, ho 't jimme hearre; hwent hwa het, dy scil jown wirde, en hwa net het, ek itjinge er mient to habben scil him ôfnomd wirde.

19. En syn mem en syn broerren kamen ta him, en koene net by him komme, troch it bulte folk.

20. En dat waerd him oerbrocht troch gûden, dy seijen: Jins mem en jins broerren steane dêr bûten, dy woene jo graech sjean.

21. Mar hy andere en sei: Myn mem en myn broerren
binne dizzen, dy Gôds wird hearre en dat neikomme.
22. En it barde op in dei om dy selde tiid, dat er mei syn
learlingen yn in skip gong; en hy sei tsjin hjar: Lit ús nei
de oare kant fen 'e mar farre, en hja stjûrden ôf.
23. En wylst hja foeren foel er yn 'e sliep; en der kaem
yn ienen in stoarm op 'e mar, en hja rekken fol wetter, en
wierne yn need.
24. En hja gongen nei him ta en makken him wekker en
seijen: Master, Master! wy forgeane! En hy oerein komd
wêzende, bikibbe de wyn en de wetterweagen; en hja bidar-
ren en it waerd blakstil.
25. En hy sei tsjin hjar: Hwêr is jimme gelove? Mar
hja, eangjende, forwûnderen hjar en seijen tsjin elkoar: Hwa
is dizze dochs, dat er de winen en it wetter ek mar hjit, en
hja harkje nei him?
26. En hja foeren foart nei 't lân fen 'e Gadarenen, dat tsjin
oer Galiléa leit.
27. En do er oan lân gien wier, mette him in man, dy al
sint in lange tiid fen divels riden wêst hie, en hy hie nin
klean oan 't liif en wenne net yn in hûs, mar yn 'e grêven.
28. En Jezus sjeande bigoun er heislik to gûlen en foel for
him del en rôp sa lûd as er koe: Hwet hab ik mei dy to
rêdden, Jezus, dou Soan fen God, fen 'e Alderheechste! Ik bid
dy, datste my net pinichste!
29. Hwent hy hie de ûnreine geast gebean, dat er fen 'e
man útgean scoe, om 't dy hie him al gâns in rek yn 'e macht
hawn ; en hy waerd mei keatlingen en boeijems fêsthâlden
om him to biwarjen; en hy tobriek de boeijems en waerd troch
de divel foartfitere nei de woestinen.
30. En Jezus frege him en sei: Ho hjitstou? En hy sei:
Legio. Hwent in heel bulte divels wierne yn him tein.
31. En hja beaën him, dat er hjar net hjitte, dat se yn'e
ôfgroun reisgje scoene.
32. En dêr wier in greate keppel bargen, dy rounen dêr op
'e berch to weidsjen; en hja beaën him, dat er 't lije woe,
dat hja dêr yn foeren. En hy stie it hjar ta.
33. En de divels, fen 'e man útgeande, reisgen yn 'e bargen;
en de keppel trûzele fen 'e hichte ôf yn 'e mar en smoarde.
34. En dy se hoeden, sjeande hwet er bard wier, teagen op
'e flecht; en út enoar geande, brochten hja der boadskip fen
yn 'e stêd en op 't lân.

35. En hja gongen der op út om to sjean hwet er bard wier, en kamen by Jezus en founen de man, fen hwa de divels útgien wierne, oan 'e foetten fen Jezus sitten, oanklaeid en goed by 't forstân; en hja waerden eang.

36. En dy it sjoen hiene forhellen 't hjar ek, ho 't de bidivelde forlost wirden wier.

37 En al it folk út 'e omkrite fen 'e Gadarenen bea him, dat er by hjar wei gean scoe, hwent hja hiene it neat op him stean. En hy gyng wer yn 't skip en kearde werom.

38. En de man fen hwa de dívels útgien wierne, bea him dat er by him bliuwe mochte. Mar Jezus liet him by him wei gean, mei 't sizzen:

39. Gong wer nei dyn hûs en forhelje, hwet greate dingen God dy dien het. En hy gong hinne en makke 't troch de hiele stêd bikend, hwet greate dingen as Jezus oan him dien hie.

40. En it barde, do Jezus torêch kaem, dat it folk him ûntfong, hwent hja stiene allegearre op him to wachtsjen.

41. En sjuch, dêr kaem in man, dy syn namme wier Jaïrus, en hy wier in oerste fen 'e synagoge; en hy foel foar Jezus foetten del en bea him dat er yn syn hûs komme woe.

42. Hwent hy hie in ienichste dochter fen yn 't trettsiende jier hast, en dy laei yn 't stjerren. En do er hinne gong krong it folk him hast plat.

43. En in frouminske, dat toalf jier oan ien it bloedfloeijen hawn hie, en al hwet hja bisiet formastere hie, sûnder dat hja fen immen genêzen wirde koe,

44. fen efteren nei him ta kommende, rekke de seam fen syn klaeijinge oan, en yn ienen hâlde 't bloedfloeijen op.

45. En Jezus sei: Hwa is it, dy my oanrekke het? En do nimmen der for út kaem, sei Petrus en dy by him wierne: Master! it folk triuwt en kringt jo hast plat; ho kinne jy den freegje: Hwa is it, dy my oanrekke het?

46. En Jezus sei: Immen het my oanrekke, hwent ik hab mirken, dat er krêft fen my útgien is.

47. It wiif nou, sjeande, dat hja net forbirgen bleaun wier, kaem triljende foar 't ljocht, en mei 't hja foar him del foel forklearre hja him foar al it folk, om hokker reden as hja him oanrekke hie, en ho 't hja yn ienen genêzen wier.

48. En hy sei tsjin hjar: Dochter! wês wol to moede, dyn gelove het dy bihâlden; gean hinne yn freden.

49. Wylst er yet spriek kaem der ien fen 't hûs fen 'e oer-

ste fen 'e synagoge, en dy sei tsjin him: Jins dochter het it opjown; wês de master mar net lêstich.

50. Mar Jezus, dat hearrende, andere him en sei: Ha gjin noed: leau mar allinne, en hja scil bihâlden wirde.

51. En do er yn it hûs kaem, liet er nimmen ynkomme as Petrus en Jakobus en Johannes, en de heit en mem fen it bern.

52. En hja skriemden allegearre en stelden hjar wakker der oer oan. En hy sei: Skriem net; hja is net stoarn, mar hja sliept.

53. En hja laken him út, om't hja wisten, dat hja stoarn wier.

54. Mar do er se allegearre út 'e hûs jagge hie, krige er hjar by de hân en rôp, sizzende: Bern, stean op!

55. En hjar geast kearde torêch, en hja is dalik opstien; en hy gebea, dat min hjar to iten jaen scoe.

56. En hjar âlden wierne forbauwerearre; en hy hjitte hjar, dat hja oan nimmen sizze scoene hwet er bard wier.

## HAEDSTIK IX.

1. En syn toalf learlingen by enoar roppen habbende, joech er hjar krêft en macht oer alle divels en om sjeachtmen to genêzen.

2. En hy stjûrde hjar út om it keninkryk fen God to preekjen en de siken soun to meitsjen.

3. En hy sei tsjin hjar: Nim neat mei ta de reis, nin stokken, nin reissek, nin brea ef nin jild; en net ien fen jimme scil twa baitsjes habbe.

4. En yn hwet hûs as jimme gean scille, bliuw dêr, en gean dêr fen dinne foart.

5. En as der gûden jimme net ynnimme wolle, en jimme geane út dy stêd wei, skodsje den ek it stôf fen jimme foetten ôf, ta in tsjûchnis tsjin hjar.

6. En hja, foartgeande, reisgen alle doarpen troch, oeral it ewangeelje forkindigjende en de siken genêzende.

7. En Herodes, de fjouwerfoarst, hearde alles hwet er mei him barde en waerd er twivelriedich ûnder, om 't troch sommige ljue praet waerd, dat Johannes fen 'e deaden opstien wier,

8. en troch oaren dat Elias forskynd wier, en troch wer oaren, dat er in profeet fen 'e âlden opstien wier.

9. En Herodes sei: Johannes hab ik ûnthaedge; hwa is nou dizze, dêr ik sokke dingen fen hear? En hy wier der op út om him ris to sjean.

10. En do de apostels werom komd wierne, forhellen hja him alles hwet hja dien hiene. En hy naem hjar mei en gyng allinne foart nei in woeste oarde fen 'e stêd, dy Bethsaïda hjit.

11. En it folk, do it dat mirk, folge him; en hy liet hjar by him en spriek tsjin hjar oer it keninkryk fen God, en dy genêzing forneden hiene, makke er soun.

12. En it bigoun to jounjen, en de toalve, by him kommende, seijene tsjin him: Lit it folk fen jo, dat hja yn 'e omlizzende bûrren en doarpen gean en in ûnderkommen en spize fine kinne; hwent wy binne hjir yn in woeste oarde.

13. Mar hy sei tsjin hjar: Jouw jimme hjar to iten. En hja seijene: wy habbe net mear as fiif breaën en twa fisken; den mochten wy wol hinne gean en keapje iten for al dit folk;

14. hwent er wierne by de fiif tûzen minsken. Mar hy sei tsjin hjar: Lit hjar sitten gean by ploegen, elts fen fyftich.

15. En sa diene hja, hja lieten hjar allegearre sitten gean.

16. En hy, de fiif breaën en de twa fisken nomd habbende, seach op nei de himel, en seinge dy en tobriek se en joech se oan 'e learlingen, om oan 't folk to jaen.

17. En hja ieten en krigen allegearre hjar sêd; en der waerd opnomd, dat fen 'e brokken oersketten wier, toalf koerren fol.

18. En it barde, wylst er op in iensum plak oan 't bidden wier, dat de learlingen by him wierne, en hy frege hjar en sei: Hwa seit it folk dat ik bin?

19. En hja anderen en seijen: Johannes de Doper, en oaren, Elias, en yette oaren, dat er in profeet fen 'e âlden opstien is.

20. En hy sei tsjin hjar: Mar jimme, hwa sizze jimme dat ik bin? En Petrus, anderjende, sei: De Kristus Gôds.

21. En hy gebea it hjar tige strang, dat hja dit oan nimmen net sizze scoene;

22. sizzende: De Soan fen 'e minske moat folle lije, en forstaet wirde troch de âlderlingen en oerprysters en skriftgelearden, en deid, en op 'e trêdde dei opwekke wirde.

23. En hy sei tsjin allegearre: As immen efter my komme wol, dy moat him sels nin tel wêze en alle dagen syn krjús opnimme, en my folgje.

24. Hwent hwa 't syn libben bihâlde wol, dy scil it forlieze; mar hwa 't syn libben forlieze scil om my, dy scil it bihâlde.

25. Hwent hwet holp it in minske al, dat er de hiele wråld winne scoe, en him sels forlieze ef oan him selm skea lije?

26. Hwent hwa 't him for my en myn wirden skamme habbe scil, for dy scil de Soan fen 'e minske him skamje as er komme scil yn syn hearlikheid, en yn 'e hearlikheid fen 'e Heit en fen 'e hillige ingelen.

27. En ik siz jimme for wier: der binne sommigen fen dyjinge, dy hjir steane, dy de dea net smeitsje scille, foar 't hja it keninkryk fen God sjoen habbe scille.

28. En it barde in dei ef in acht nei dizze wirden, dat er Petrus en Johannes en Jakobus mei naem en op in berch kleau om to bidden.

29. En wylst er bea krige syn oanlit in hiel oare skouwing, en syn klaeijing waerd wyt en tige glinsterjende.

30. En sjuch, twa mannen sprieken mei him, dat wierne Mozes en Elias,

31. dy, wylst hja dêr sjoen waerden yn hearlikheid, him syn útgong seijen, dy er to Jeruzalem folbringe scoe.

32. Petrus nou en dy by him wierne, wierne yn 'e sliep bitiisd, en do hja wekker waerden seagen se syn hearlikheid en de twa mannen, dy by him stiene.

33. En it barde do hja fen him skaetten, dat Petrus tsjin Jezus sei: Master, it is goed dat wy hjir binne, en lit ús trije hutten meitsje, for jo ien, en for Mozes ien, en for Elias ien; sûnder dat er sels wiste hwet er sei.

34. En do er dat sei, kaem der in wolk in oerskade hjar; en hja waerden eangstich do hja ta de wolk yngongen.

35. En der kaem in stim út 'e wolk, sizzende: Dizze is myn ljeave Soan: harkje nei him.

36. En do dy stim der kaem, do waerd Jezus allinne foun. En hja swijden en hja forhellen yn dy dagen oan nimmen eat fen itjinge hja sjoen hiene.

37. En it barde de deis dêroan, do hja fen 'e berch ôf kamen, dat er him in greate kliber folk to mjitte kaem.

38. En sjuch, in man út 'e heap rôp, sizzende: Master! ik bid jo, sjuch dochs myn Soan oan, hwent hy is myn ienichste bern.

39. En sjuch, in geast nimt him, en yn ienen bigjint er to gûlen, en hy skûrt him hinne en wer, dat it brûs him op 'e mûle stiet, en hy wykt hast net fen him, en tognierdet him.

40. En ik hab jins learlingen bidden, dat hja him útwije scoene, mar hja habbe 't net dwaen kinnen.
41. En Jezus andere en sei: O ûnleauwich en forkeard skaei! ho lang moat ik yet by jimme wêze en mei jimme oanpiele? Bring dyn soan hjir.
42. En yette, wylst er nei him ta kaem, helle en skûrde de divel him hast út enoar; mar Jezus bikibbe de ûnreine geast en makke it bern soun en joech it wer oan syn heit.
43. En hja stiene allegearre forslein oer de greatdiedigens fen God En as hja hjar allegearre forwûnderen oer al itjinge Jezus dien hie, sei er tsjin syn learlingen:
44. Liz dizze wirden yn jimme earen: Hwent de Soan fen 'e minske scil oerlieuwere wirde yn de minskene hannen.
45. Mar hja forstiene dit wird net, en it wier tsjuster for hjar, dat hja it net fettene; en hja wierne to skruten, om him oer dat wird to freegjen.
46. En der kaem in bitinken by hjar op, nammentlik hwa fen hjarren de measte wier.
47. Mar Jezus, it bitinken fen hjar herten sjeande, naem in berntsje, en dat sette er by him;
48. en sei tsjin hjar: Hwa dit berntsje ynnimme scil yn myn namme, dy nimt my yn, en hwa my ynnimme scil, dy nimt him yn, dy my stjûrd het. Hwent dy de minste ûnder jimme is, dy scil great wêze.
49. En Johannes andere en sei: Master! wy habbe ien sjoen, dy yn jou namme de divels útwijde, en wy habbe it him forbean om 't er jo net mei ús folget
50. En Jezus sei tsjin him forbied it net, hwent hwa net tsjin ús is, dy is foar ús.
51. En it barde do de dagen fen syn opnimming oan 'e ein rounen, dat er syn oansicht mei Jeruzalem takearde, om dêr hinne to reisgjen.
52. En hy stjûrde boaden út foar syn oansicht; en hja reisgen hinne en kamen yn in gea fen 'e Samaritanen, om in ûnderkommen for him klear to meitsjen.
53. En hja namen him net yn, om 't syn oansicht nei Jeruzalem takeard wier.
54. As nou syn learlingen, Jakobus en Johannes, dat seagen seijen hja: Heare, wolle jy, dat wy sizze, dat er fjûr fen 'e himel delkomt en dit folk forslynt, lyk as Elias ek dien het?
55. Mar him omkearende, biskrobbe er hjar en sei: Jimme wite net fen hokker geast as jimme binne.

56. Hwent de Soan fen 'e minske is net komd, om de minskene sielen to fordjerren, mar om to bihâlden. En hja gongen nei in oar gea.
57. En it barde ûnderweis, do hja reisgen, dat ien tsjin him sei: Heare! ik scil jo folgje, hwêr jy ek hinne geane.
58. En Jezus sei tsjin him: De foxen habbe hoalen en de fûgels fen 'e himel nêsten, mar de Soan fen de minske het neat, dêr er syn holle dellizze kin.
59. En hy sei tsjin in oaren ien: Folgje my. Mar hy sei: Heare, stean my ta, dat ik hinne gean en earst myn heit biïerdigje.
60. Mar Jezus sei tsjin him: Lit de deaden hjar deaden biïerdigje, mar gean dou hinne en forkindigje it keninkryk Gôds.
61. En in oaren ien sei ek: Heare! it scil jo folgje, mar stean my earst ta, dat ik thús ôfskie nim fen myn sibben.
62. Mar Jezus sei tsjin him: Nimmen, dy syn hân oan 'e ploech slacht, en sjucht nei itjinge efterbeks is, is nolk for it keninkryk Gôds.

## HAEDSTIK X.

1. Dêrnei stelde de Heare yet sauntich oaren oan en stjûrde hjar foar syn oansicht út, twa oan twa, nei alle stêdden en pleatsen, dêr er komme scoe.
2. En hy sei tsjin hjar: De rispinge is wol great, mar der binne in bytsje arbeiders; bid dêrom de Hear fen 't lân, dat er arbeiders ta de rispinge stjûrt.
3. Gean hinne: sjuch, ik stjûr jimme as lammen mids ûnder 'e wolven.
4. Nim nin jildpong mei, ef nin reissek, ef nin skoen, en groetsje nimmen net ûnderweis.
5. En yn hwet hûs jimme gean scille, siz earst: Frede mei dit hûs habbe!
6. En as dêr in soan fen 'e frede is, den scil jimme frede op him rêste; mar sa net, den scil jimme frede wer ta jimme keare.
7. En bliuw yn dat hûs, en yt en drink itjinge jimme troch hjar foarset wirdt, hwent in arbeider is syn lean wirdich. Gong net oer fen it iene hûs yn it oare hûs.
8. En yn hwet stêd jimme gean scille, en hja jimme ynnimme, yt itjinge jimme foarset wirdt.

9. En genês de siken, dy dêr binne, en siz tsjin hjar: It keninkryk fen God is neiby jimme komd.
10. Mar yn hwet stêd jimme gean scille, en hja jimme net ynnimme, gong út op hjar strjitten en siz:
11. Ek it stôf, dat út jimme stêd oan ús sit, skodsje wy op jimme ôf; mar wit dochs dit, dat it keninkryk fen God neiby komd is.
12. En ik siz jimme, dat it dy fen Sodom drageliker wêze scil op dy dei as dy stêd.
13. Wea dy, Chorazin! wea dy, Bethsaïda! hwent as yn Tyrus en Sidon de krêften bard wierne, dy yn jimme bard binne, hja scoene, yn sek en yeske sittende, hjar eren bikeard habbe.
14. Mar it scil Tyrus en Sidon drageliker wêze yn it oardiel as jimme.
15. En dou, Kapernaüm! dy oan 'e himel ta forhege biste, dou scitte oan 'e hel ta deltreaun wirde.
16. Hwa jimme heart, dy heart my; en hwa jimme forstjit, dy forstjit my; en hwa my forstjit, dy forstjit Dyjinge, dy my stjûrd het.
17. En de sauntich binne mei blydskip werom komd, en sejjen: Heare! de divels binne ús ek ûnderdienich yn jou namme.
18. En hy sei tsjin hjar: Ik seach de Satan as in blits út 'e himel fallen.
19. Sjuch, ik jouw jimme de macht, om op slangen en skorpioenen to gean, en oer alle krêft fen 'e fijân; en gjin ding scil jimme eat skea dwaen.
20. Mar wês der net bliid om, dat de geasten jimme ûnderdienich binne; mar wês folle blider der mei, dat jimme nammen opskreaun binne yn 'e himelen.
21. Op dy ûre forhûge him Jezus yn 'e geast, en sei: Ik tankje Jo, Heit! Heare fen 'e himel en fen 'e ierde! dat Jy dizze dingen for de wizen en forstânnigen biditsen en se oan 'e berntsjes iepenbierre habbe; ja, Heit! hwent sa het it Jou wolbihagen wêst.
22. Alle dingen binne my troch myn Heit oerjown, en nimmen wit, hwa 't de Soan is, as de Heit, en hwa 't de Heit is, as de Soan, en dy de Soan it iepenbierje wolle scil.
23. En him nei de learlingen takearende, sei er tsjin hjar allinne: Sillich binne de eagen, dy sjugge itjinge jimme sjugge.
24. Hwent ik siz jimme, dat folle profeten en keningen der op longere habbe om to sjean hwet jimme sjugge, en habbe it

net sjoen; en to hearren hwet jimme hearre, en habbe it net heard.

25. En sjuch, in wetgelearde gyng opstean om him to tantsjen en sei: Master, hwet moat ik dwaen, as ik it iwige libben erfje scil?

26. En hy sei tsjin him; Hwet stjit er yn 'e wet skreaun? Ho lêze jy?

27. En hy andere en sei: Dou scilste de Heare, dyn God, ljeafhabbe, út hiel dyn hert. en út hiel dyn siel, en út hiel dyn kreft, en út hiel dyn forstân, en dyn neiste as dy sels.

28. En hy sei tsjin him: Jy habbe in goed andwird jown, doch dat, en jy scille libje.

29. Mar hy, om him sels to rjuchtfirdigjen, sei tsjin Jezus: En hwa is myn neiste?

30. En Jezus andere en sei: Der wier in man, dy kaem de wei fen Jeruzalem nei Jericho del, en forfoel ûnder 'e moardners, dy, nei 't se him earst útstrûpt en him tige ôftoud en tohavene hiene, der út strieken, en him heal dea lizze lieten.

31. En tafallich kaem in pryster dy selde wei lâns, en him sjeande, gong er tsjin oer him foarby;

32. en sa ek in Levyt, do er by dat plak kaem, seach him, en gong tsjin oer him foarby.

33. Mar in Samaritaen, dy dat lâns reisge, kaem njunken him, en do er him seach, hied er yn syn hert meilijen mei him.

34. En hy gong nei him ta, en forboun syn wounen, en geat er oalje en wyn yn; en hy tilde him op syn eigen bist en brocht him nei de herberge, en forsoarge him.

35. En do er de oare deis foart scoe, krige er twa denaerjes út syn ponge, en joech dy oan 'e weard, en sei tsjin him: Soargje goed for him, en hwet jy mear oan him to koste lizze scille, dat scil ik jo werjaen as ik werom kom.

36. Hwa fen dizze trije, tocht jo nou, dat de neiste wier fen dy man, dy ûnder 'e moardners forfallen wier?

37. En hy sei: Dy meilijen mei him hawn hie. En do sei Jezus tsjin him: Gean jou hinne en doch ek sa.

38. En it barde, do hja op reis wierne, dat er yn in gea kaem; en in frouminske, dy Martha hjitte, naem him yn hjar hûs;

39. en dy hie in sister, dy Maria hjitte, dy folle oan Jezus syn foetten siet en nei syn wirden harke.

40. Mar Martha hie 't tige drok mei bitsjinjen, en by hjarren kommende, sei hja: Heare, tsjugge jy jo dat net oan, dat myn sister my mar allinne skrippe lit? Siz dochs, dat hja my helpe moat.

41. En Jezus sei tsjin hjar: Martha, Martha! jy habbe noed en soarch oer in hiel bulte dingen;
42. Mar ien ding is nedich, en Maria het it bêste keazen, dat hjar net ôfnomd wirde scil.

## HAEDSTIK XI.

1. En it barde, do er earne op in plak oan 't bidden wier, dat ien fen 'e learlingen, do er ophâlde, tsjin him sei: Heare! lear ús bidden, lyk as Johannes syn learlingen ek leard het.
2. En hy sei tsjin hjar: As jimme bidde, siz den: Us Heit, dy yn 'e himelen binne! Jou namme wirde hillige, Jou keninkryk komme. Jou wille wirde dien, allyk as yn 'e himel sa ek op 'e ierde.
3. Jouw ús eltse dei ús deistich brea.
4. En forjouw ús ús sounen, hwent wy forjane ek elts dy ús skildich is. En lied ús net yn forsikinge, mar forlos ús fen 'e kweade.
5. En hy sei tsjin hjar: Hwa fen jimme scil in frjeun habbe en scil yn 't hôlle fen 'e nacht neï him ta gean en tsjin him sizze: Frjeun! lien my trije breaën;
6. hwent myn frjeun is fen 'e reis by my komd, en ik hab neat dat ik him foarsette kin;
7. wylst dy út 'e hûs wei, anderjende, sizze scoe: Fal my net lêstich; de doar sit nou ticht, en myn bern binne mei my to bêd; ik kin net opstean om dy to jaen!
8. Ik siz jimme: howol er net opstean scoe en him jaen om 't er syn frjeun is, om syn ûnbiskammens scoed er dôch wol opstean en him jaen sa folle as er nedich het.
9. En ik siz jimme: bid, en jimme scil jown wirde; siikje, en jimme scille fine; klopje oan, en jimme scil iepen dien wirde.
10. Hwent elts en ien, hwa bidt dy kriget, en hwa siket dy fynt, en hwa oanbûtset dy scil iepen dien wirde.
11. En hwet heit ûnder jimme, hwaems soan him om in brea freget, scil him in stien jaen? ef ek om in fisk, en scil him yn pleats fen in fisk in slange jaen?
12. Ef as er ek om in aei freget, scil er him in skorpioen jaen?
13. As den jimme, dy boas binne, jimme bern goede gaven wite to jaen, ho folle to mear scil de himelsce Heit de Hillige Geast jaen oan dyjinge, dy him bidde!
14. En hy wijde in divel út, en dy wier stom. En it barde, do de divel útfearn wier, dat de stomme spriek; en it folk stie forwûndere.

15. Mar sommigen fen hjar seijen: Hy driuwt de divels út
troch Beëlsebub, de oerste fen 'e divels.
16. En oaren, om him to hifkjen, bijearren in teiken út 'e
himel fen him.
17. Mar hy, wol wittende hwet hja tochten, sei tsjin hjar:
Eltse keninkryk, dat tsjin him sels fordield is, wirdt forwoestge,
en in húsgesin dat tsjin him sels fordield is, rekket yn forfal.
18. As nou de Satan ek tsjin him sels fordield is, ho scil
syn ryk den bistean kinne? En jimme sizze, dat ik troch Beël-
sebub de divels útdriuw!
19. En as ik troch Beëlsebub de divels útdriuw, troch hwa
driuwe jimme soannen se den út? Dêrom scille dizze jimme
rjuchters wêze.
20. Mar as ik troch Gôds finger de divels útwij, den is dos
it keninkryk fen God ta jimme komd.
21. As in sterken ien, dy wapene is, syn hôf warret, den
is al hwet er het feilich.
22. Mar as ien, dy sterker is as hy, him oer 't mat komt
en him oerwint, dy nimt him syn hele wapenrissing, dêr er op
bitroude, ôf en part syn bút.
23. Hwa net mei my is, dy is tsjin my, en hwa net mei
my forgearret, dy forstruit.
24. As de ûnreine geast fen in minske útreisge is, den giet
er troch toarre pleatsen om rêst to siikjen, en as er dy net
fynt, seit er: Ik scil werom gean yn myn hûs, dêr ik út tein bin.
25. En as er werom komt fynt er it skjin oanfagge en
opgnappe.
26. Den giet er hinne en nimt saun oare geasten mei, yette
ûndogenscer as hy sels, en hja gonge dêr yn en sette hjar nei
wenjen; en it is op 't lêst mei dy man yet slimmer as earst.
27. En it barde, as er dizze dingen spriek, dat in frouminske
ûnder 't folk wei lûd bigoun to roppen: en sei: Sillich is de bûk,
dy jo droegen het, en de boarsten, dy jo tate jown habbe.
28. Mar hy sei: Ja, sillich binne dyjinge, dy it wird fen
God hearre en biwarje.
29. En as de heap folts al tichter waerd, bigoun er to sizzen:
Dit is in ûndogensk skaei; it forsiket om in teiken, mar der
scil hjar nin teiken jown wirde, as it teiken fen Jonas, de profeet.
30. Hwent lyk as Jonas for de ljue fen Ninevé in teiken
wêst het, sa scil de Soan fen 'e minske it ek wêze for dit
slachte.
31. De keninginne fen it Suden scil yn it oardiel opstean

mei de mannen fen dit skaei en scil se foroardielje; hwent hja is fen 't útein fen 'e ierde komd om Salomo syn wysheid to hearren, en sjuch, mear as Salomo is hjir!

32. De mannen fen Ninevé scille opstean yn it oardiel mei dit skaei, en scille it foroardielje; hwent hja habbe hjar bikeard op it preekjen fen Jonas, en sjuch, mear as Jonas is hjir!

33. En nimmen, dy in kêrs oanstekt, set dy op in forhoalen plak, ef ûnder in lippensmjitte, mar op in kandeler, dat de ljue, dy ynkomme, it ljocht sjean kinne.

34. De kêrs fen 't lichem is it each: as der nou oan jimme each neat mankearret, den is ek jimme hiele lichem forljochte; mar as it tige min is, den is ek jimme hiele lichem tsjuster.

35. Tink er den om, dat it ljocht, dat yn jimme is, nin tsjusternisse wirdt.

36. As jimme lichem den alhiel forljochte is, en it nin inkeld diel het, dat tsjuster is, den scil it alhiel ljocht wêze, lyk as hwennear 't de kêrs mei syn skynsel it forljochtet.

37. As er dit nou spriek, frege in farisieuwer him om it oerdeismiel by him to brûken, en do er yn syn hûs komd wier gong er oan 't miel.

38. Do de farisieuwer dat seach, die it him nij, dat er net earst, foar it miel, him wosken hie.

39. En de Heare sei tsjin him: Nou jimme farisieuwen! it bûtenste fen 'e tsjilk en fen 'e itenspannen meitsje jimme skjin; mar jimme binnenste is fol fen rôf en ûndogenskheid.

40. Jimme ûnforstânnigen! dy it bûtenste makke het, het dy it binnenste ek net makke?

41. Mar jouw as in yelmisse itjinge der yn is, en sjuch, alles is skjin for jimme.

42. Mar wea jimme, farisieuwen! hwent jimme jane tsienden fen 'e krjúsminte en de wynrút en fen alle griente, mar hwet binlik is en de ljeafde ta God slagge jimme oer. Dit moast min dwaen en it oare net bliuwe litte.

43. Wea jimme, farisieuwen! hwent jimme hâlde mar fen 'e earestoellen yn 'e synagogen, en dat jimme op 'e merken wakker groete wirde.

44. Wea jimme, skriftgelearden en farisieuwen, skynhilligen, dy 't jimme binne! hwent jimme binne lyk as de grêven, dy net iepenbier binne, en de minsken dy der oer hinne geane, wite 't net.

45. En ien fen 'e wetgelearden andere en sei: Master! as jy sokke dingen sizze, den hune jy ús ek.

46. Mar hy sei: Wea jimme ek, wetgelearden! hwent jimme loege de minsken lêsten op, dy hast net to toaijen binne; mar sels scille jimme se mei gjin finger oanroerje.

47. Wea jimme! hwent jimme bouwe de grêven fen 'e profeten, en jimme heiten habbe hjar dea makke.

48. Sa biwize jimme dos, dat it dwaen fen jimme heiten jimme ek wol sinniget, hwent hja habbe hjar dea makke en jimme bouwe hjar grêven.

49. Hwêrom ek de wysheid Gôds seit: Ik scil profeten en apostels nei hjarren tastjûre, en gûds fen dy scille hja deije en gûds foart jeije;

50. dat fen dit slachte it bloed easke wirde scil fen alle profeten, dat forgetten is fen 'e grounlizzinge fen 'e wrâld ôf;

51. fen it bloed fen Abel ôf oan 't bloed fen Zacharias ta, dy formoarde is twiske it âlter en it hûs fen God. Ja, siz ik jimme, it scil easke wirde fen dit slachte!

52. Wea jimme, wetgelearden! hwent jimme habbe de kaei fen 'e kennisse weinomd; jimme sels binne net yngien, en dy yngean woene, habbe jimme hindere.

53. En do er dit allegearre tsjin hjar sei, bigounen de skriftgelearden en farisieuwen it tige der op oan to lizzen, om him oer alderhânne dingen oan 't praten to krijen;

54. om 't hja loerden der op, om út syn mûle hwet op to fangen, dat hja him biskildigje koene.

## HAEDSTIK XII.

1. As ûnderwilen forskate tûzenen minsken to heap roun wierne, sadat er gûden ûnder 'e foetten rekken, bigoun er tsjin syn learlingen to sizzen: Alderearst, wachtsje jimme for it sûrdaei fen 'e farisieuwen, dat is skynhilligens.

2. En der is neat biditsen, dat net bleat lein wirde scil, en forhoalen, dat net witten wirde scil.

3. Dêrom, al hwet jimme yn 't tsjuster sein habbe, dat scil yn 't ljocht heard wirde; en hwet jimme oan 't ear lústere habbe yn 'e binnenkeamer, dat scil op 'e dakken preke wirde.

4. En ik siz jimme, myn frjeunen: wês net eang for hjar, dy it lichem deije, en dêrnei neat mear dwaen kinne.

5. Mar ik scil jimme wize, for hwa 't jimme eangje moatte: eangje for Dy, dy nei dat Er deid het, ek macht het om yn 'e hel to wijen; ja, ik siz jimme, eangje for Dy!

6. Wirde der nin fiif moskjes for twa peinjen forkoft? en net ien fen dy is fen God forgetten.
7. Ja, ek de hierren fen jimme holle binne allegearre teld. Hab dos gjin soarch, jimme steane folle heger oanskreaun as in bulte moskjes mei enoar.
8. En ik siz jimme: Elts, dy my bilide scil for de minsken, dy scil de Soan fen de minske ek bilide for de ingelen Gôds.
9. Mar hwa my forsaekje scil for de minsken, dy scil forsake wirde for de ingelen Gôds.
10. En elts dy mei in wird de Soan fen 'e minske to nei komt, dy scil dat forjown wirde; mar hwa tsjin 'e Hillige Geast lastere habbe scil, dy scil it net forjown wirde.
11. En as se jimme opbringe scille nei de synagogen en foar de oerheden en de machten, ha den gjin soarch, ho 't jimme jimme forandwirdsje ef hwet jimme sizze scille;
12. hwent de Hillige Geast scil jimme yn dyselde ûre leare, hwet jimme sprekke moatte.
13. En ien út 'e heap sei tsjin him: Master! siz tsjin myn broer, dat er it erfskip mei my part.
14. Mar hy sei tsjin him: Man! hwa het my as rjuchter ef skiedsman oer jimme oansteld?
15. En hy sei tsjin hjar: Pas op en wachtsje jimme for ynklauwigens, hwent immen hoecht nin oerfloed to habben om fen syn eigen to libjen.
16. En hy sei in gelikenis tsjin hjar en spriek: In ryk man syn lân hie goed jown;
17. en hy oerlei by him sels en sei: Ho scil ik it ha? hwent ik ha sa folle plak net, dat ik al myn noat ynbergje kin.
18. En hy sei: sa scil ik it ha: ik scil myn skûrren oubrekke en greater wer bouwe, en dêr scil ik al myn noat en 't gûd yn gearbringe;
19. en ik scil tsjin myn siel sizze: Siel, dou hest by de bult yn 'e skûrre, for forskate jierren; nim rêst, yt, drink en wês froalik.
20. Mar God sei tsjin him: Dou gik! to nacht scil min dyn siel fen dy ôfeaskje; en hwetste klear makke heste, hwaems scil it wêze?
21. Sa is it mei dy, dy him sels skatten forgearret en net ryk is yn God.
22. En hy sei tsjin syn learlingen: Dêrom siz ik jimme, bikroadsje jimme net oer jimme libben, hwet jimme ite scille, ef oer jimme lichem, hwêr jimme jimme mei klaeije scille.

23. It libben is mear as de spize, en it lichem as de klaeijing.

24. Sjoch nei de roeken, dat hja net siedsje ef meane, dy nin spyskeamer ef skûrre habbe, en God foerret hjar. Ho fier geane jimme de fûgels to boppe!

25. En hwa fen jimme kin dochs mei soargjen ien jelne oan syn lingte tadwaen?

26. As jimme den ek it minste net kinne, hwêrom scoene jimme den soarch habbe for de oare dingen?

27. Sjoch nei de leeljes, ho 't hja waexe: hja arbeidsje net en spinne net; en ik siz jimme: ek Salomo yn al syn hearlikheid het net sa oanklaeid wêst as ien fen dizzen.

28. As nou God it gêrs, dat hjûd op it fjild is en moarn yn 'e oun smiten wirdt, sa oanklaeit, ho folle earder jimme, lytsleauwigen!

29. En freegje jimme net, hwet jimme ite ef hwet jimme drinke scille, en wês net twivelriedich;

30. hwent dat allegearre siikje de folken fen 'e wrâld; mar jimme Heit wyt, dat jimme dat hoeve.

31. Mar siikje it keninkryk fen God, en al dizze dingen scille jimme tatreaun wirde.

32. Eangje net, dou lyts keppeltsje, hwent it is jimme Heite wolbihagen, om jimme it keninkryk to jaen.

33. Forkeapje itjinge jimme habbe en jouw yelmissen. Meitsje jimme pongen, dy net slite, in skat, dy net mindert, yn 'e himelen, dêr de tsjeaf net by komt en dy de mot net fordjert;

34. hwent dêr jimme skat is, dêr scil jimme hert ek wêze.

35. Hab de girl om 'e mil, en de kêrsen barnende.

36. En wês jimme lyk as de minsken, dy op hjar hearskip wachtsje, as er werkomme scil fen 'e brilloft, om as er komt en oanbûtset him anstouns iepen to dwaen.

37. Sillich binne dy tsjinstfeinten, dy hjar hearskip, as er komt, wekker fine scil. Sa wier, ik siz jimme, dat er syn girl omdwaen scil, en hjar oan 't miel noegje, en der by kommende scil er hjar bitsjinje.

38. En as er komt yn 't oarde nachtskoft, en komt yn 't trêdde skoft, en hy fynt hjar sa, sillich binne den dy tsjinstfeinten.

39. Mar wyt dit, dat as de man fen 't hûs witen hie, yn hokker ûre de tsjeaf komme scoe, hy scoe wekker bleaun wêze en syn hûs net trochgrave litten habbe.

40. Wês jimme den ek klear, hwent yn dy ûre, dat jimme

der gjin erch yn habbe, scil de Soan fen 'e minske komme.

41. En Petrus sei tsjin him: Heare! sizze jy dizze gelikenis tsjin ús ef ek tsjin allegearre?

42. En de Heare sei: Hwa is den de trouwe en foarsichtige húsforsoarger, dy de hear oer syn tsjinstboaden oanstelle scil, om hjar op tiid it iten to jaen nei 't hjar takomt?

43. Sillich is de tsjinstfeint, dy syn hear as er komt fine scil, sa dwaende.

44. Wier, ik siz jimme, dat er him oer al syn gûd sette scil.

45. Mar as dy selde tsjinstfeint by him selm sizze scoe: Myn hear komt yette net, en scoe bigjinne de feinten en de tsjinstfammen to bruijen, en to iten en to drinken, en him dronken to sûpen;

46. den scil de hear fen dy tsjinstfeint komme op in dei, dat er him net forwachtet, en op in ûre, dy er net wyt, en scil him ôfskiede en syn deel sette mei de ûntrouwen.

47. En dy tsjinstfeint, dy 't witen het ho 't syn hear it ha wol en him net ré makke en syn sin net dien het, dy scil tige bruijen krije;

48. mar dy dat net witen het, en it er ek nei makke het dat er bruijen fortsjinne, dy scil mar in bytsje bruijen krije. En elts dy folle jown is, fen dy scil in bulte easke wirde, en hwa min in bulte bitroud het, fen dy scil min oerfloediger easkje.

49. Ik bin kommen om fjûr op 'e ierde to smiten; en hwet wol ik, as it al oanstitsen is?

50. Mar ik moat mei in doop doopt wirde; en ho wird ik bineare ont it folbrocht is?

51. Miene jimme, dat ik kommen bin om frede to jaen op ierde? Né, siz ik, mar folle earder deilisskip.

52. Hwent fen nou ôf scille fiif yn ien hûs fordield wêze, trije tsjin twa en twa tsjin trije.

53. De heit scil tsjin 'e soan fordield wêze en de soan tsjin 'e heit; de mem tsjin 'e dochter en de dochter tsjin 'e mem; de skoanmoer tsjin hjar snoar en de snoar tsjin hjar skoanmoer.

54. En hy sei ek tsjin it folk: As jimme in wolk yn 't westen opkommen sjugge, den sizze jimme dalik: Der komt rein; en it komt ek sa út.

55. En as jimme sjugge, dat de wyn út it suden waeit, den sizze jimme: It scil hjit wirde; en it komt sa út.

56. Jimme skynhilligen! ho 't de loft him oanjout, dat witte jimme wol to ûnderskieden, en ho ûnderskiede jimme dizze tiid net?

57. En hwêrom oardielje jimme ek út jimme sels net itjinge rjucht is?

58. Hwent as jimme hinnegeane mei jimme tsjinpartij foar de oerheid, doch den jimme bêst ûnderweis om fen him forlost to wirden; dat er jimme mûlk net hellet en de rjuchter jimme oan 'e witsjer oerlieuweret en de witsjer jimme yn 'e finzenis triuwt.

59. Ik siz jimme, jimme scille der net út komme, ont jimme ek de lêste peinje bitelle habbe scille.

## HAEDSTIK XIII.

1. En der wierne do op dy tiid in stikmannich tsjinwirdich, dy 't him forhellen fen de Galiléërs, dy hjar bloed Pilatus mei hjar offeranden formongen hie.

2. En Jezus andere en sei tsjin hjar: Miene jimme, dat dizze Galiléërs sounders wêst habbe slimmer as alle oare Galiléërs, om 't hja dit lije moatten habbe?

3. Ik siz jimme: né; mar as jimme jimme net bikeare, den scille jimme allegearre ek sa forgean.

4. Ef dy achttsien, op hwa de toer fen Siloäm foel, en hjar deide; miene jimme, dat dy skildiger wêst habbe as alle minsken, dy yn Jeruzalem wenje?

5. Ik siz jimme: né; mar as jimme jimme net bikeare, den scille jimme ek sa forgean.

6. En hy spriek dizze gelikenis: Der wier in man, dy hie in figebeam yn syn wyngert stean; en hy kaem en socht er frucht oan, mar hy foun gjin.

7. En hy sei tsjin de wyngernier: Sjuch, ik kom nou al trije jier en siikje frucht oan dizze figebeam en fyn gjin; roegje him út: hwet hoecht er ûnnut dat plak ierde to bislaen?

8. En hy anderjende, sei tsjin him: Hear, lit him dit jier ek yet stean, ont ik der om hinne groeven en him dong jown ha;

9. en as er frucht jout, lit him den stean; en wirdt dat net, den kinne jy him tonei útroegje.

10. En hy learde op 'e sabbat yn ien fen 'e synagogen.

11. En sjuch, der wier in frouminske, dy achttsien jier lang in geast fen sjeachtme hawn hie, en hja siet krom yn enoar en koe alhiel end al net oerein kommo.

12. En Jezus, hjar sjeande, rôp tsjin hjar en sei: Wyfke! jy binne forlost fen jou sjeachtme.

13. En hy lei de hannen op hjar, en hja waerd anstouns wer rjucht en forhearlike God.

14. En de oerste fen 'e synagoge, dy 't him kwea naem dat er op sabbat genêzen hie, naem it wird en sei tsjin it folts: Der binne seis dagen hwêrop min arbeidsje moat; kom op dy dagen en lit jimme genêze, en net op 'e dei fen 'e sabbat.

15. Mar de Heare andere him: Dou skynhillige! makket net elts en ien fen jimme syn oxe ef ezel fen 'e krêbbe los, en laet him hinne om him drinke to litten?

16. En dizze, dy in dochter fen Abraham is, dy de Satan, sjuch, nou achttsien jier boun hie, moast dy net losmakke wirde fen dizze bân op 'e dei fen 'e sabbat?

17. En as er dit sei, waerden hja allegearre biskamme, dy hjar tsjin him opsetten; en al it folk forblide him oer de skoane dingen, dy troch him barden.

18. En hy sei: Hwêroan liket it keninkryk fen God: en hwêrby scil ik it forgelykje?

19. It is lyk as in mosterdsiedke, dat in man nomd en yn syn hôf siedde het; en it woex op, en it waerd in greate beam, en de fûgels fen 'e himel nêstelen yn syn toeken.

20. En hy sei al wer: Hwêr scil ik it keninkryk fen God by forgelykje?

21. It is lyk as in stik sûrdaei, dat in wiif naem en pijde it troch trije lepsens moal, ont it alhiel sûrre wier.

22. En hy reisge fen de iene stêd en gea nei de oare, de stap settende nei Jeruzalem.

23. En der sei ien tsjin him: Heare! binne it mar in bytsje dy sillich wirde? En hy sei tsjin hjar:

24. Striid om yn to gean troch de inge poarte; hwent ik siz jimme, in bulte scille bisiikje om yn to gean en scille net kinne.

25. Hwent nei 't de hear fen 't hûs opstien is en de doar sletten het, en jimme bigjinne scille bûten to stean en to sizzen: Hear, hear, dwaen ús iepen! en hy jimme andwirdsje scil: Ik wit net hwêr 't jimme wei binne;

26. den scille jimme sizze: Wy habbe iten en dronken, dêr jy by wierne, en jy habbe yn ús strjitten leard;

27. en hy scil sizze: Ik siz jimme, ik wit net, hwêr 't jimme wei binne; skear jimme wei, allegearre, jimme dy 't ûnrjucht dwane!

28. Dêr scil geskriem wêze en toskgeknars, as jimme Abraham en Izak en Jakob en alle profeten sjoan scille yn it keninkryk fen God, mar jimme der bûten smiten.

29. En der scille komme fen east en west en fen noard en súd en scille oanskikke yn it keninkryk fen God.

30. En sjuch, der binne lêsten, dy de earsten wêze scille; en der binne earsten, dy de lêsten wêze scille.
31. Dy selde deis kamen der in mannich farisieuwen en seijen tsjin him: Gean hinne en meits dat jy hjir wei komme, hwent Herodes wol jo deije.
32. En hy sei tsjin hjar: Gean hinne en siz tsjin dy fox: Sjuch, ik jei divels út en meitsje soun, hjûd en moarn, en op 'e trêdde dei bin ik oan 'e ein.
33. Mar ik moat hjûd en moarn en de deis dêroan reisgje, hwent it bart net dat in profeet dea makke wirdt bûten Jeruzalem.
34. Jeruzalem, Jeruzalem! dou dy de profeten dea makkest en stiennichst, dy nei dy ta stjûrd binne, ho mannich kear hab ik dyn bern byien forgearje wold, lyk as in hin hjar piken ûnder de wjukken forgearret, en jimme habbe net wold.
35. Sjuch, jimme hûs wirdt jimme woest oerlitten. En wier, ik siz jimme, dat jimme my net sjean scille, ont de tiid kommen is, dat jimme sizze scille: Seinge is hy, dy komt yn de namme des Hearen!

## HAEDSTIK XIV.

1. En it barde, as er op in sabbat yn it hûs fen ien fen 'e oersten fen 'e farisieuwen kommen wier om brea to iten, dat hja him biloerren.
2. En sjuch, der stie in man, dy oan 't wetter wier, foar him.
3. En Jezus andere en sei tsjin de wetgelearden en farisieuwen: Is it ek tastien om op 'e sabbat immen soun to meitsjen?
4. Mar hja swigen stil. En hy naem him en genies him en liet him gean.
5. En hy, hjar anderjende, frege: Hwa fen jimme, as syn ezel ef oxe yn in dobbe rekket, scil dy net anstouns op 'e dei fen 'e sabbat der útlûke?
6. En hja koene him der net wer op anderje.
7. En hy spriek tsjin dy dêr noege wierne in gelikenis, om't er mirk, dat hja der rju bistek op hiene om foaroan to sitten, sizzende tsjin hjar:
8. As jimme by immen to brilloft noege binne, gean den net op 't bêste plak sitten; dat net, as 't ris wier dat er in wirdiger as jimme troch him noege wier,

9. hy, dy jimme en him noege het, komt en tsjin jimme seit: Meitsje plak for dizze, en jimme den mei skamte op it minste plak scoene komme to sitten.

10. Mar as jimme noege wêze scille, gean den hinne en siikje 't minste plak op; sa dat, as hy komt, dy jimme noege het, hy tsjin jimme seit: Frjeun gean heger op. Den scil 't in eare for jimme wêze by dy mei jimme oansitte.

11. Hwent elts dy him sels forheget scil forlege wirde, en dy him sels forleget scil forhege wirde.

12. En hy sei ek tsjin dyjinge, dy him noege hie: As jy to middei ef to joun in mieltiid hâlde wolle, noadsje den net jins frjeunen ef jins broerren ef jins migen ef jins rike bûrljue; dat hja net de iene ef oare tiid jo wer noadsje, en jy forgoedinge krije.

13. Mar as jy in mieltiid hâlde scille, noadsje den earme minsken en biheinden en manken en blinen,

14. en jy scille sillich wêze, om 't hja neat habbe om jo to forgoedsjen; hwent it scil jo forgoede wirde yn 'e opstânninge fen 'e rjuchtfirdigen.

15. En do ien fen hjarren, dy dêr mei to iten wierne, dat hearde, sei er tsjin him: Sillich is hy dy brea yt yn it keninkryk fen God.

16. Mar hy sei tsjin him: Der wier in man dy rjuchte in great jounsmiel oan, en hy noege der in hiel bulte.

17. En hy stjûrde syn feint út op 'e ûre fen 't jimmet om oan dy noade wierne to sizzen: Kom, hwent alles is nou klear.

18. En hja bigounen allegearre, de iene sa goed as de oare, hjar to ûntskildigjen. De earste sei tsjin him: Ik hab in kampke lân koft, en it is nedich dat ik hinne gean en it bisjuch; ik bid dy hâld my for ûntskildige.

19. En in oar sei: Ik hab fiif jok oxen koft en ik gean hinne om dy to probearjen; ik bid dy, hâld my for ûntskildige.

20. En in oar sei: Ik hab in wiif troud, en dêrom kin ik net komme.

21. En do dy feint werom komd wier, brocht er syn hearskip dêr boadskip fen. Do waerd de hear fen 't hûs lilts en sei tsjin syn feint: Gean skielik yn 'e strjitten en stegen fen 'e stêd en bring de earmen en biheinden en manken en blinen hjir yn.

22. En de feint sei: Hear! it is dien, lyk as jy hjitten habbe, en der is yette plak oer.

23. En de hear sei tsjin 'e feint: Gean út op 'e wegen en

paden, en twing se om yn to kommen, dat myn hûs fol wirdt;
24. hwent ik siz jimme, dat net ien fen dy mannen, dy noade wierne, myn jimmet priuwe scil.
25. En hele keppels folts gongen mei him; en hy, him omkearende, sei tsjin hjar:
26. As immen ta my komt, en syn heit en mem, en wiif en bern, en broerren en sisters, ja sels syn eigen libben net hatet, dy kin myn learling net wêze.
27. En hwa syn krjús net draecht en my neifolget, dy kin myn learling net wêze.
28. Hwent hwa fen jimme, as er in toer bouwe wol, giet net earst sitten en birekkenet de kosten, as er wol het itjinge der nedich is om it gebou ôf to meitsjen?
29. dat mûlk net, as er de founeminten lein het en net dien bouwe kin, allegearre dy it sjugge de gik mei him habbe,
30. en sizze: Dizze kearel is bigoun to bouwen en het it net to 'n ein bringe kinnen.
31. Ef hwet kening, as er to fjilde tsjocht om tsjin in oare kening slach to lieuwerjen, giet net earst sitten en rieplachtet, as er wol mansk enôch is mei tsien tûzen man, om him to metten, dy mei tweintich tûzen tsjin him opkomt?
32. Oars stjûrt er, wylst dy yet fen fierens is, gesanten út en bijearret frede to sluten.
33. Sa kin den nimmen fen jimme, dy net alles forlit hwet er het, myn learling wêze.
34. It sâlt is goed; mar as 't sâlt lêf wirden is, hwêrmei scil 't den sâlt makke wirde?
35. It is net goed for 't lân en net for de dongbult; min smyt it wei. Hwa earen het om to hearren, dy harkje!

## HAEDSTIK XV.

1. En alderhânne tolgarders en sounders setten op him ta om him to hearren.
2. En de farisieuwen en de skriftgelearden murmurearren, sizzende: Dizze lit de sounders by him ta en yt mei hjar.
3. En hy spriek tsjin hjar dizze gelikenis, sizzende;
4. Hwet man ûnder jimme, dy hûndert skiep het, en as er ien der fen bjuster rekket, forlit net de njuggen end njuggentich yn 'e woestine en giet der op út nei it forlerne ont er it fynt?
5. En as er it foun het nimt er 't op syn skouders en is bliid,

6. En as er thús komt, ropt er syn frjeunen en bûrljue by enoar en seit tsjin hjar: Wês bliid mei my, hwent ik hab myn skiep werfoun dat forlern wier.

7. Ik siz jimme, dat er sa ek blydskip wêze scil yn 'e himel oer ien sounder, dy him bikeart, mear as oer njuggen end njuggentich rjuchtfirdigen, dy de bikearing net forneden habbe.

8. Ef hwet wiif, dy tsien peinjen het, as hja ien peinje forliest, stekt net in kêrs oan en fagget it hûs oan, en siket hwet se kin, ont hja dy werfynt.

9. En as hja dy foun het, ropt hja hjar goekinders en de bûrfrouljue by enoar en seit: Wês bliid mei my, hwent ik hab myn peinje werfoun, dy ik forlern hie.

10. Sa, siz ik jimme, is der blydskip by de ingelen Gôds oer ien sounder, dy him bikeart.

11. En hy sei: Der wier in man, dy hie twa soannen.

12. En de jongste fen hjar sei tsjin 'e heit: Heit, jouw my it part fen 't gûd, dat my takomt. En hy parte it gûd, ûnder hjar.

13. En in dei mannich dêrnei do pakte de jongste soan al syn spillen by enoar en teach foart nei in fier lân, en dêr libbe er yn oerdied en forslampampe sa al syn gûd.

14. En do er alles opmakke hie, kaem der in greate hûngersneed yn dat lân, en hy bigoun krapte to lijen.

15. En hy gong hinne en forfoege him by ien fen 'e ljue, fen dat lân, en dy stjûrde him op syn lân om de bargen to hoedsjen.

16. En hy woe him wol graech sêd ite oan 'e minne kost dy de bargen ieten, mar nimmen joech dy him.

17. En do er ta yntinken komd wier, sei er: Ho folle arbeiders het myn heit, dy fol-op hjar brea habbe, en ik forgean hjir fen hûnger.

18. Ik scil my op wei jaen en nei heit ta gean, en ik scil tsjin him sizze: Heit! ik ha sounige tsjin 'e himel en tsjin jo;

19. en ik bin 't net langer wirdich, dat ik jou soan hjitten wird; bihânnelje my as ien fen jou arbeiders.

20. En him op reis jaende gong er nei syn heit ta. En do er yet in hiel ein fen him ôf wier, do seach syn heit him, en hie inerlik meilijen mei him; en hy roun nei him ta en foel him om 'e hals en patte him.

21. En de soan sei tsjin him: Heit, ik ha sounige tsjin 'e himel en tsjin jo, en ik bin 't net langer wirdich dat ik jou soan hjitten wird;

22. mar de heit sei tsjin syn feinten: Bring hjir foart de bêste klean, en tsjuch him dy oan, en doch him in ring om 'e finger en skoen oan syn foetten.
23. En bring it mêste keal en slachtsje it, en lit ús ite en drinke en froalik wêze.
24. Hwent dizze soan fen mines wier dea en is wer libben wirden, en hy wier forlern en is werfoun. En hja bigounen froalik to wêzen.
25. En syn âldste soan wier op 't fjild, en do er der wei kaem en tichte by 't hûs kaem, hearde er it sjongen en dûnsjen.
26. En hy rôp ien fen 'e feinten en frege, hwet dat dôch wier.
27. En dy sei tsjin him: Dyn broer is komd, en jimme heit het it mêste keal slachte, omdat er him soun werkrige het.
28. Mar hy waerd lilk en woe net yn 'e hûs gean. Dêrom gong syn heit nei bûten ta en bea him.
29. Mar hy andere en sei tsjin syn heit: Sjuch, ik tsjinje jo nou sa lange jierren, en ik ha nea oars dien as jy my hjitten habbe, en jy habbe my nea ris in bokje jown, dat ik mei myn frjeunen ris froalik wêze koe;
30. mar nou dizze soan fen jo komd is, dy mei hoerren syn gûd fordien het, nou habbe jy for him it mêste keal slachte.
31. En hy tsjin him: Jonge! dou bist altyd by my, en al hwet mines is, dat is dines ek.
32. Min hearde dos froalik en bliid to wêzen, hwent dyn broer wier dea en is wer libben wirden, en hy wier forlern en is werfoun.

## HAEDSTIK XVI.

1. En hy sei ek tsjin syn learlingen: Der wier ris in ryk man, dy in rintemaster hie; en dy waerd by him oanklage, dat er al syn gûd trochbrocht.
2. En hy rôp him en sei tsjin him: Hwet hear ik fen dy? Jouw rekkenskip fen dyn rintemasterskip, hwent dou scitte nin langer rintemaster wêze kinne.
3. En de rintemaster sei by him selm: Hwet scil ik dwaen, nou 't myn hear my it rintemasterskip ôfnimt? Grave kin ik net, en to biddeljen dêr skamje ik my for.
4. Ik wit hwet ik dwaen scil, dat hja my, as ik as rintemaster ôfset bin, yn hjar huzen opnimme.

5. En hy liet alle skildeaskers fen syn hearskip by him komme, en sei tsjin de earste: Ho folle binne jy oan myn hear skildich?

6. En hy sei: Hûndert fetten oalje. En hy sei tsjin him: Nim jou hantskrift en gean sitten en skriuw gau fyftich.

7. Dêrnei sei er tsjin in oaren ien: En jou, ho folle binne jou skildich? En hy sei: Hûndert sek koarn. En hy sei tsjin him: Nim jou hantskrift en skriuw tachtich.

8. En de hear priisge de ûndogensoe rintemaster, om 't er sa bitûft wêst hie; hwent de bern fen dizze wrâld binne snoader as de bern fen 't ljocht yn hjar slachte.

9. En ik siz jimme: meits jimme sels frjeunen út 'e ûnrjuchtfirdige mammon, dat, as jimme gjin mear habbe scille, hja jimme opnimme yn 'e iwige tabernakels.

10. Dy trou is yn it minste, dy is ek trou yn it greate; en dy yn it minste net rjucht hânnelt, dy hânnelt ek yn it greate net rjucht.

11. As jimme den by de ûnrjuchtfirdige mammon net trou wêst habbe, hwa scil jimme it wiere bitrouwe?

12. En as jimme by in oar syn gûd net trou wêst habbe, hwa scil jimme jimmes jaen?

13. Ien feint kin gjin twa hearskippen tsjinje, hwent ien fen beiden: hy scil de iene haetsje en de oare ljeaf habbe, ef hy scil de iene oanhingje en de oare forachtsje: jimme kinne God net tsjinje en de mammon.

14. En dit allegearre hoarden ek de farisieuwen, dat earste jildwolven wierne, en hja skimpen op him.

15. En hy sei tsjin hjar: Jimme binne it, dy jimme sels rjuchtfirdigje foar de minsken, mar God ken jimme herten; hwent dat heech is ûnder 'e minsken, is in grouwel foar God.

16. De wet en de profeten binne ont op Johannes; fen dy tiid ôf wirdt it keninkryk fen God forkindige, en elts komt mei geweld er tsjin op.

17. Mar it giet makliker, dat de himel en de ierde foarby gonge as dat ien titteltsje fen 'e wet weifalt.

18. En elts, dy syn wiif forlit en in oaren ien boasket, dy hoerket mei hjar; en elts dy de forlittene fen 'e man hylket, dy hoerket ek mei hjar.

19. En der wier in ryk man, dy wier klaeid yn 't poarper en tige fyn linnen, en hy libbe alle dagen like froalik en treftich.

20. En der wier in bidler, dy hjitte Lazarus, en dy laei foar syn doar, fol swolmen,

21. en woe sa jerne him sêd ite oan 'e krommels, dy fen 'e rike man syn tafel foelen; mar ek kamen de hounen en bislikken syn swolmen.

22. En it barde, dat de bidler stoar en troch de ingels yn Abraham syn skirte dragen waerd.

23. En de rike man stoar ek en waerd opdroegen. En do er yn 'e hel syn eagen opsloech, wylst er sa'n pine litte, seach er Abraham fen fierens en Lazarus yn syn skirte.

24. En hy rôp en sei: Fader Abraham, ûntfermje jo oer my, en stjûr Lazarus, dat er it tipke fen syn fingers yn 't wetter dipt en myn tonge torkoellet, hwent ik moat sa'n heisliken smerte útstean yn dizze lôge.

25. Mar Abraham sei: Bern! bitink, datste dyn goed by dyn libben ûntfinzen heste, en Lazarus krekt allyk it kweade; en nou wirdt er fortreaste en dou litste smerte.

26. En bûten dat, twiske ús en jimme is der in wide spjalte, sadat dyjinge dy hjir wei nei jimme oergean woene, net kinne scoene, en ek dy dêrre binne net dêrwei nei ús oerkomme.

27. En hy sei: Ik bid jo den, heit! dat jy him nei myn heite hûs stjûre,

28. hwent ik hab fiif broerren; lit er hjar dit bitúgje, dat hja tominsten net yn dizze pleats der piniging komme.

29. Mar Abraham sei tsjin him: Hja habbe Mozes en de profeten; lit hjar nei dy harkje.

30. En hy sei: Né, fader Abraham! mar as immen fen 'e deaden nei hjar tagong, den scoene se hjar bikeare.

31. Mar Abraham sei tsjin him: As hja net nei Mozes en de profeten harkje, den scille hja ek, al wier 't dat er immen fen 'e deaden opstoe, hjar net sizze litte.

## HAEDSTIK XVII.

1. En hy sei tsjin 'e learlingen: It kin net, dat er nin ergernissen komme; mar wea dyjinge troch hwa 't se komme!

2. It scoe better for him wêze, dat er in mounlestien om syn hals dien en er yn 'e sé smiten wier, as dat er ien fen dizze lytsen ergerje scoe.

3. Pas op jimme sels; en as jimme broer tsjin jimme souniget, biskrobje him den; en as 't him moeit, forjouw it him.

4. En as er saun ris deis tsjin jimme souniget, en saun ris

deis wer by jimme komt en seit: It moeit my; den moatte
jimme 't him forjaen.
5. En de apostels seijen tsjin de Heare: Formearderje ús
it gelove.
6. En de Heare sei: As jimme in gelove hiene as in mosterd-
siedke, jimme scoene tsjin dizze moerbeibeam sizze: Wird ûntwoar-
tele en yn 'e sé plante! en hy scoe dwaen hwet jimme him hjitte.
7. En hwa fen jimmen het in tsjinstfeint to ploegjen ef de
bisten to hoedsjen, dy, as er fen 't lân ynkomt, dalik tsjin
him sizze scil: Kom harren en fal oan?
8. Scil er net earder tsjin him sizze: Meitsje myn jimmet
ré en doch dyn girl om en bitsjinje my, ont ik iten en dron-
ken hab, en yt en drink dou dêr nei?
9. Bitanket er ek dy tsjinstfeint, om 't er dien het itjinge
him hjitten wier? Ik tochte fen net.
10. Sa ek jimme, as jimme dien habbe scille al itjinge
jimme hjitten is, siz den: Wy binne ûnnutte tsjinstfeinten,
hwent wy habbe mar dien itjinge wy skildich wierne to dwaen.
11. En it barde, as er nei Jeruzalem reisge, dat er mids
bitwiske Samarië en Galiléa troch gong.
12. En do er earne yn in gea kaem, metten him tsien me-
laetske manljue, dy fen fierens stean bleauwen;
13. en hja bigounen to roppen, sizzende: Jezus, Master,
ûntfermje jo oer ús!
14. En do er hjar seach, sei er tsjin hjar: Gean hinne en
fortean jimme oan 'e prysters. En it barde, wylst hja hinne
gongen, dat hja reinige waerden.
15. En ien fen hjarren, sjeande dat er genêzen wier, keardo
werom, mei in lûde stimme God loofgjende,
16. en hy foel op syn oansicht foar syn foetten, him tank-
jende; en dat wier in Samaritaen.
17. En Jezus andere en sei: Binne net de tsien reinige
wirden? en hwêr binne de njuggen?
18. Binne der gjin foun, dy werom komme om God eare
to jaen as dizze frjemde?
19. En hy sei tsjin him: Kom oerein en gean hinne; dyn
gelove het dy bihâlden.
20. En do him troch de farisieuwen frege wier, honear
as it keninkryk fen God komme scoe, het er hjar andere en
sein: It keninkryk fen God komt nét mei uterlike fortoaning.
21. En min scil net sizze: Sjuch hjir ef sjuch dêrre!
hwent, sjuch, it keninkryk fen God is yn jimme formidden.

22. En hy sei tsjin 'e learlingen: Der scil in tiid komme dat jimme winskje scille ien fen 'e dagen fen 'e Soan fen 'e minske to sjean, en jimme scille dy net sjean.

23. En hja scille tsjin jimme sizze: Sjuch hjir, ef sjuch dêr is er; gong der net hinne en rin net nei hjar.

24. Hwent lyk as de blixem, dy fen 't iene ein ûnder 'e himel ta oan 't oare ljochtet, sa scil ek de Soan fen de minske wêze yn syn dei.

25. Mar earst moat er folle lije en fen dit slachte forstaet wirde.

26. En lyk as it bard is yn 'e dagen fen Noäch, sa scil it ek wêze yn 'e dagen fen 'e Soan fen de minske.

27. Hja ietene, hja dronkene, hja hylkene en waerden úthylke, ont op 'e dei do 't Noäch yn 'e arke gong en de sondfloed kaem en hjar allegearre fordoar.

28. Ef ek lyk as it wier yn 'e dagen fen Lot: hja ietene, hja dronkene, hja koftene, hja forkoftene, hja plantene en boudene;

29. mar op 'e dei do 't Lot út Sodom weigong do reinde it fjûr en swevel fen 'e himel en fordoar hjar allegearre.

30. Krekt sa scil it ek wêze op 'e dei as de Soan fen 'e minske iepenbierre wirde scil.

31. Hwa 't op dy dei boppe op it hûs wêze scil, wylst syn húsrie yn 'e hûs is, dy komme net del om it foart to bringen; en hwa op syn lân wêze scil, dy gong ek net werom nei itjinge er efter liet.

32. Tink om Lot syn wiif.

33. Hwa 't libben siikje scil to bihâlden, dy scil it forlieze, en hwa 't it forlieze scil, dy scil it bihâlde.

34. Ik siz jimme: yn dy nacht scille der twa op ien bêd lizze: de iene scil oannomd en de oare scil forlitten wirde.

35. Twa frouljue scille togearre oan 't meallen wêze: de iene scil oannomd en de oare forlitten wirde.

36. Twa scille der op 't lân wêze: de iene scil oannomd, en de oare scil forlitten wirde.

37. En hja anderen en seijen tsjin him: Hwêrsanne, Heare? En hy sei tsjin hjar: Dêr it deade lyk is dêr scille de earnen boskje.

## HAEDSTIK XVIII.

1. En hy spriek ek in gelikenis tsjin hjar, dêr er hjar mei

bitsjutte woe, dat min altyd bidde moat, en der net mei slofje;
2. sizzende: Der wier ris in rjuchter earne yn in stêd, dy God net freesde en om nin minske hwet joech.
3. En der wier in widdou yn dy selde stêd, en dy kaem by him en sei: Doch my rjucht tsjin myn tsjinpartij.
4. En in lange tiid woed er net; mar to lange lêsten sei er: Howol 't ik God net frees en om nin minske eat jouw,
5. om 't dizze widdou my sa lêstich is, scil ik hjar dochs rjucht dwaen, dat hja op 't lêst net komt en my de holle alhiel oerstjûr makket.
6. En de Heare sei: Hark, hwet de ûnrjuchtfirdige rjuchter seit!
7. Scil God den syn útkarden nin rjucht dwaen, dy dei en nacht oan Him roppe, en scil Er mar dildich hjar oanhearre?
8. Ik siz jimme, dat er hjar skielik rjucht dwaen scil. Mar as de Soan fen de minske komt, scil er ek gelove fine op ierde?
9. En hy sei ek tsjin sommigen, dy by hjar sels fortrouden, dat hja rjuchtfirdich wierne, en de oaren neat achtene, dizze gelikenis:
10. Twa ljue gongen yn 'e timpel om to bidden, de iene wier in farisieuwer en de oare in tolgarder.
11. De farisieuwer stie dêr en bea sa by him selm: O God! ik tankje Jo, dat ik net bin lyk as de oare minsken, rôvers, ûndogensk folk, sokken dy mei in oar syn wiif tahâlde, ef ek lyk as dizze tolgarder.
12. Ik fêstsje twaris wyks, ik jouw tsienden fen alles hwet ik ha.
13. En de tolgarder, dy fen fierens stie, woe net ienris de eagen nei de himel opslaen, mar sloech him sels op 't boarst, en sei: O God, wês my sounder genedich!
14. Ik siz jimme, dizze gong rjuchtfirdich nei syn hûs, earder as dy oare; hwent elts dy him sels forheget scil forlege wirde, en dy him sels forleget scil forhege wirde.
15. En hja brochten de berntsjes ek by him, dat er hjar oanreitsje scoe; en de learlingen dat sjeande biskrobben hjar.
16. Mar Jezus rôp dy berntsjes ta him en sei: Lit de berntsjes by my komme en hinderje hjar net; hwent for sokken is it keninkryk fen 'e himelen.
17. Wier, ik siz it jimme, hwa it keninkryk fen God net oannimme scil as in berntsje, dy scil der net yn komme.
18. En in oerste frege him, sizzende: Goede Master, hwet moat ik dwaen om it iwige libben to erfjen?

19. En Jezus sei tsjin him: Hwet hjitte jy my goed? Nimmen is goed as ien, to sizzen God.
20. Jy witte de geboaden: Dou scilste net hoerkje; dou scilste net deije; dou scilste net stelle; dou scilste nin falsk tsjûchnis jaen; earje dyn heit en dyn mem.
21. En hy sei, dat allegearre ha 'k ûnderhâlden fen myn bernskens ôf.
22. Mar Jezus, dit hearrende, sei tsjin him: Yet ien ding komme jy to koart: forkeapje alles hwet jy habbe, en deel it út ûnder 'e earmen, en jy scille in skat habbe yn 'e himel; kom den harren en folgje my.
23. Mar do er dit hearde, waerd er alhiel mistreastich, hwent hy wier tige ryk.
24. Do Jezus nou seach, dat er sa bjuster oerstjûr wier, sei er: Ho biswierlik scille sokken, dy gûd en jild habbe, yn it keninkryk fen God yngean!
25. Hwent in kamiel scil makliker troch it each fen in nidle gean as in rike yn it keninkryk fen God.
26. En dy dit hearden seijen: Hwa kin den sillich wirde?
27. En hy andere: De dingen dy ûnmûgelik binne by de minsken: binne mûgelik by God.
28. En Petrus sei: Sjuch, wy habbe alles forlitten en binne jo folge.
29. En hy sei tsjin hjar: Wier, ik siz jimme, dat er nimmen is, dy syn hûs, syn âlden, syn broerren, ef syn wiif ef bern om it keninkryk fen God forlitten het,
30. dy net rju mear wer ûntfange scil yn dizze tiid, en yn 'e takommende ieu it iwige libben.
31. En hy naem de toalve by him en sei tsjin hjar: Sjuch, wy geane op wei nei Jeruzalem, en it scil allegearre folbrocht wirde oan 'e Soan fen 'e minske, hwet skreaun is troch de profeten;
32. hwent hy scil oan 'e heidenen oerlieuwere wirde, en hy scil forhûnd en smadelik bijegene en bispein wirde;
33. en as hja him gisele habbe scille hja him deameitsje, en op 'e trêdde dei scil er wer opstean.
34. En hja forstiene neat fen dat allegearre; dit wird wier alhiel tsjuster for hjar, dat hja bigriepen net hwet er sein waerd.
35. En it barde, do er tichte by Jeruzalem kaem, dat er in blineman oan 'e wei siet to biddeljen;
36. en do dy dy keppel folts foarby gean hearde, frege er hwet dat wier:

37. en hja seine tsjin him, dat Jezus de Nazerener der foarby gong.
38. En hy rôp, sizzende: Jezus, Soan fen David, ûntfermje jo oer my!
39. En dy dêr lâns gongen, bikibbene him, dat er him stil hâlde scoe; mar hy rôp sa folleste lûder: Soan fen David, ûntfermje jo oer my!
40. En Jezus, stean bliuwende, bifelle dat min him by him bringe scoe; en do er tichte by him kommen wier, frege er him:
41. Hwet wolste dat ik dwaen scil? En hy sei: Heare! dat ik sjeande wirde mei.
42. En Jezus sei tsjin him: Wird sjeande; dyn gelove het dy bihâlden.
43. En anstouns waerd er sjeande en folge him, God priisgjende. En al it folk, do it dat seach, joech God lof.

## HAEDSTIK XIX.

1. En do Jezus to Jericho kommen wier, dêr er troch reisge,
2. Sjuch, dêr wier in man, dy hjitte Zacchéus, en dat wier in oerste fen 'e tolgarjers, en hy wier ryk;
3. en dy woe graech Jezus sjean, hwa 't er wier; mar hy koe net troch it bulte folts, om't er lyts fen bistek wier.
4. Hy roun dêrom foarút en kleau op in wylde figebeam, om him sadwaende to sjean; hwent hy scoe dêr lâns komme.
5. En do Jezus by dat plak kaem en nei boppen seach, seach er him en sei tsjin him: Zacchéus, kom skielik del, hwent ik moat hjûd by jo thús wêze.
6. En hy kaem hastich del en naem him mei blydskip yn.
7. En allegearre, dy it seagen, hiene der op to sizzen en sprieken: Hy is by in sounich man yngien om dêr thús to wêzen.
8. En Zacchéus stie dêr en sei tsjin de Heare: Sjuch, de helte fen myn gûd jouw ik oan 'e earmen, Heare; en as ik immen troch bidragerij hwet ôfnomd ha, dat jouw ik fjouwerdûbeld werom.
9. En Jezus sei tsjin him: Hjûd is dit hûs sa'n lok wederfearn, om't dizze man ek in soan fen Abraham is;
10. hwent de Soan fen 'e minske is komd om to siikjen en sillich to meitsjen hwet forlern wier.
11. En do hja dêr nei harken foege er der yet in gelikenis

by, om 't er tichte by Jeruzalem wier en om 't hja mienden, dat it keninkryk fen God anstouns iepenbier wirde scoe.

12. Hy sei den: In man fen heech komôf drige nei in fier lân om in keninkryk yn syn bisit to nimmen en den werom to kommen.

13. En hy liet syn tsien tsjinstfeinten by him komme en joech hjar tsien pounen en sei tsjin hjar: Doch keappenskip ont ik werkom.

14. En syn folk hie in haet tsjin him, en hja stjûrden him gesanten nei, hwent hja seijen: Wy wolle net dat er kening oer ús is.

15. En it barde, do er werkaem nei 't er it keninkryk yn syn bisit nommen hie, dat er sei, dat dy tsjinstfeinten, dy er it jild jown hie, by him roppen wirde scoene, om 't er witte woe, hwet elts fen hjar mei syn keappenskip woun hie.

16. En de earste kaem en sei: Hear! jou poun het er tsien poun by woun.

17. En hy sei tsjin him: Bêst, dou brave tsjinstfeint! omdatste yn 't lytste trou wêst heste, scilste oer tsien stêdden macht habbe.

18. En de twade kaem en sei: Hear! jou poun het fiif poun woun.

19. En hy sei ek tsjin dizze: Wês oer fiif stêdden.

20. En in oar kaem en sei: Hear! sjuch hjir jou poun, dat ik yn in doek weilein hie,

21. hwent ik wier bang fen jo, om 't jy in strang man binne: jy nimme wei hwet jy net hinnelein habbe, en jy meane hwet jy net siedde habbe.

22. Mar hy sei tsjin him: Nei dyn wirden scil ik dy oardielje, dou minne tsjinstfeint! Dou wiste, dat ik in straf man bin en dat ik weinim hwet ik net hinnelein ha en mean hwet ik net siedde ha;

23. hwêrom heste myn jild den net yn 'e bank bilein? Den scoe'k it, as ik kaem, mei woeker wer easkje kinnen ha.

24. En hy sei tsjin dy, dy by him stoene: Nim him dat poun ôf en jouw it oan him, dy de tsien pounen het.

25. En hja seine tsjin him: Hear! hy het al tsien poun!

26. Hwent ik siz jimme, dat oan elts, dy het, jown wirde scil; mar dy net het, dy scil ek ôfnomd wirde hwet er het.

27. Mar myn fyannen, dy net habbe woene, dat ik kening oer hjar wêze scoe, bring dy hjir en brui se hjir foar my dea.

28. En do er dit sein hie reisge er hjar foarút, en gong de wei op nei Jeruzalem.

29. En it barde, do er tichte by Bethfagé en Bethanië komd wier, by de berch, dy de Oliifberch hjit, dat er twa fen syn learlingen útstjûrde,
30. en sei: Gong nei it doarp, dat dêr foar jimme leit, en as jimme der yn komme, scille jimme dêr in foale fêstboun fine, der nea nin minske op sitten het; meitsje dy los en bring him hjir.
31. En as immen jimme freget: Hwêrom meitsje jimme dy los? den moatte jimme tsjin him sizze: Om 't de Heare dy forneden het.
32. En do dy útstjûrd wierne hinne gien wierne, founen hja 't lyk as er hjar sein hie.
33. En do hja de foale losmakkene, seine de egeners der fen tsjin hjar: Hwêrom meitsje jimme dy foale los?
34. En hja seijen: De Heare het dy forneden.
35. En hja brochten him oan Jezus. En nei 't hja hjar klean op 'e foale lein hiene, setten hja Jezus dêr op.
36. En do er foart ried spraetten hja hjar klean ûnder him út op 'e wei.
37. En do er by de skeante fen 'e Oliifberch del kaem, bigoun de hiele keppel fen learlingen hjar to forbliidsjen en mei lûde stim God to loofgjen, om al de greate dieden, dy hja sjoen hiene,
38. sizzende: Seinge is de Kening, dy dêr komt yn 'e namme des Hearen! Frede sy yn 'e himel, en hearlikheid yn 'e heechste pleatsen!
39. En sommigen fen 'e farisieuwen út 'e heap seijen tsjin him: Master, bikibje jou learlingen.
40. En hy andere en sei tsjin hjar: Ik siz jimme, dat as dizzen swije, de stiennen skielik roppe scille.
41. En do er neijer by kaem en de stêd seach, skriemde er om hjar,
42. en sei: Och, datstou ek it bigripe mochtste, ek yette yn dizze dyn dei, hwet ta dyn frede tsjinnet! Mar nou is it forbirgen for dyn eagen.
43. Hwent der scille dagen oer dy komme, dat dyn fyannen in forskanzing om dy hinne opsmite scille, en scille dy yn 't rounom bisette, en dy fen alle siden binearje.
44. En scille dy ta de groun del smite, en dyn bern yn dy; en hja scille yn dy de iene stien net op 'e oare litte: dêrom datste de tiid fen dyn bisikinge nin acht slein heste.
45. En yn 'e timpel gien wêzende, bigoun er al it folk,

dat dêr oan 't keapjen en forkeapjen wier, der út to driuwen,
46. sizzende tsjin hjar: Myn hûs is in hûs fen 't gebet, mar jimme habbe it ta in moardnerskûle makke.
47. En hy learde alle dagen yn 'e timpel; en de oerprysters en de skriftgelearden en de oersten fen 't folk leijen 't er op ta om him to deijen.
48. Mar hja wisten net, ho 't hja 't ha scoene, hwent al it folk hong oan him en harke nei him.

## HAEDSTIK XX.

1. En it barde op ien fen dy dagen, wylst er yn 'e timpel it folk learde en it ewangeelje forkindige, dat de oerprysters en skriftgelearden mei de âlderlingen dêr by kamen,
2. en sprieken tsjin him, sizzende: Siz ús troch hwet macht jy dizze dingen dogge, ef hwa 't hy is, dy jo dizze macht jown het.
3. En hy andere en sei tsjin hjar: Ik scil jimme ek in wird freegje; siz my ris:
4. de doop fen Johannes wier dy út 'e himel ef út 'e minsken?
5. En hja mûskoppen mei enoar en seijen: As wy sizze út 'e himel, den scil er sizze, hwêrom habbe jimme him den net leaun?
6. En as wy sizze út 'e minsken, den scil it folk ús stiennigje, hwent hja hâlde 't for wis, dat Johannes in profeet wier.
7. En hja anderen, dat hja net wisten, hwêr 't dy wei wier.
8. En Jezus sei tsjin hjar, den siz ik jimme ek net troch hwet macht as ik dizze dingen doch.
9. En hy bigoun tsjin it folk dizze gelikenis to sizzen: Der wier in man, dy lei in wyngert oan, en dy forhierde er oan lânfolk en gong in lange tiid bûtenlâns.
10. En do 't de tiid wier stjûrde er in feint nei 't lânfolk ta, dat hja him fen 'e frucht fen 'e wyngert jaen scoene; mar de boeren joegen him in pak bruijen en stjûrden him mei lege hannen wei.
11. En hy stjûrde wer in oare feint; mar nei dat se dy ek slein en tige hounsk bihânle hiene, stjûrden hja him mei lege hannen wei.
12. En yette ris stjûrde er in trêdde; mar hja sloegen dy ek dat er wounen hie, en smieten him ta de wyngert út.
13. En de egener fen 'e wyngert sei: Hwet scil ik dwaen?

Ik scil myn ljeave soan stjûre; mûlk as hja dy sjugge, dat hja him ûntsjean scille.

14. Mar do it lânfolk him seach, gongen hja mei enoar oan 't oerlizzen en seijen: Dit is de erfgenamt; kom, lit ús him dea dwaen, dat it erfskip uzes wirdt.

15. En do hja him út 'e wyngert smiten hiene, deiden se him. Hwet scil den de egener fen 'e wyngert hjar dwaen?

16. Hy scil komme en dit lânfolk fen kant meitsje en de wyngert oan oaren jaen. En as hja dat hearden, seine hja: Dat lang net!

17. Mar hy seach hjar oan en sei: Hwet bitsjut it den, dat er skreaun stiet: De stien, dy de boumasters oukard habbe, dy is ta in hoekstien wirden?

18. Elts dy op dy stien falt, scil toplettere wirde, en op hwa er falt, dy scil er togruzelje.

19. En de oerprysters en de skriftgelearden woene op dy ûre jerne de hannen oan him slaen; mar hja wierne bang fen 't folk; hwent hja hiene 't yn'e gaten dat er 't yn dy gelikenis op hjar minte hie.

20. En hja pasten op him en stjûrden gûden út om op him to loeren, dy hjar foardiene as tige fromme ljue, dat hja him yn syn reden fange mochten, om him oan 'e oerheid en oan 'e macht fen 'e stêdhâlder oer to lieuwerjen.

21. En hja fregen him en seijen: Master! wy wite, dat jy rjucht út sprekke en leare, en der net nei sjogge hwa 't jy foar habbe, mar de wei fen God yn wierheid leare;

22. meije wy oan 'e keizer wol skot en lot jaen ef net?

23. Mar hy mirk hjar slûchslimmens en sei tsjin hjar: Hwêrom tantsje jimme my?

24. Lit my in peinje sjean; hwaems kopstik en opskrift stiet dêr op? En hja anderen en seijen: De keizer sines.

25. En hy sei tsjin hjar: Jouw den oan'e keizer hwet de keizer sines is en oan God hwet God sines is.

26. En hja koene him op syn wirden net fetsje foar 't folk; en hjar bisauwjende oer syn andwird hâlden hja hjar stil.

27. En der kamen gûden by him fen 'e saddusieuwen, dy ha wolle dat er gjin opstânninge is, en fregen him,

28. sizzende: Master! Mozes het ús skreaun: as immen syn broer komt wei to reitsjen, dy in wiif het, en hy stjert sûnder bern, dat syn broer it wiif nimme scil en syn broer sied tariede.

29. Nou wierne der saun broerren, en de earste naem in wiif en hy stoar sûnder bern.

30. En de twade naem dat wiif en dy stoar ek sûnder bern.
31. En de trêdde naem dat wiif en sa alle saun en habbe nin bern neilitten en binne stoarn.
32. En op 't lêst, nei hjar allegearre, stoar it wiif ek.
33. Yn 'e opstânninge nou, hwaems fen dizzen hjar wiif scil hja wêze? Hwent dy saun habbe hjar allegearre ta wiif hawn.
34. En Jezus, anderjende, sei tsjin hjar: De bern fen dizze ieu boaskje en wirde útboaske;
35. mar dy wirdich achte wirde scille om dy ieu to winnen en de opstânninge út 'e deaden, dy scille net boaskje en net útboaske wirde;
36. hwent hja kinne net mear stjerre, om 't hja binne oan 'e ingelen allyk, en hja binne bern fen God, omdat hja bern fen 'e opstânninge binne.
37. En dat de deaden libben makke wirde scille, dêr het Mozes al oanwizing fen dien by it toarnbeibosk, as er de Heare neamt de God fen Abraham en de God fen Izak en de God fen Jakob.
38. God nou is net in God fen 'e deaden, mar fen 'e libbenen; hwent hja libje allegearre for Him.
39. En sommigen fen 'e skriftgelearden anderen en seijen: Master! jy habbe 't goed sein.
40. En hja doarsten him neat mear freegje.
41. En hy sei tsjin hjar: Hwêrom sizze hja, dat de Kristus David syn soan is?
42. En David sels seit yn it boek fen 'e psalmen: De Heare het sein tsjin myn Heare: sit oan myn rjuchterhân,
43. ont ik dyn fyannen set habbe scil ta in foetbank for dyn foetten.
44. David neamt him dos syn Heare, en ho is er den syn soan?
45. En wylst al it folts it hearde sei er tsjin syn learlingen: Wachtsje jimme for de skriftgelearden, dy jerne yn lange klean rinne en wakker der fen hâlde om op 'e merken groete to wirden en op 'e foarste stoellen yn 'e synagogen en foaroan by de mieltiden to sitten;
46. dy de widdouwen hjar huzen opite en for de skyn lange gebetten dwane. Dizze scille in swierder oardiel krije.

## HAEDSTIK XXI.

1. En opsjeande seach er de riken hjar jeften yn 'e skatkiste smiten.

2. En hy seach ek in earme widdou twa lytse peinjen der yn smiten.

3. En hy sei: Wier, ik siz jimme, dat dizze earme widdou mear as allegearre der yn smiten het;

4. hwent dy allegearre habbe fen hjar oerfloed by de gaven Gôds smiten; mar hja het fen hjar earmoede, alles hwet se hie om fen to libjen, der by smiten.

5. En do sommigen seijen fen 'e timpel, dat dy mei moaije stiennen en troch jeften sa kostlik forsiere wier, sei er:

6. Hwet dizze dingen oangiet, dy jimme oanskôgje, der scille dagen komme, hwêryn der nin ien stien op 'e oare litten wirdt, dy net ôfbritsen wirde scil.

7. En hja fregen him en seijen: Master! hwennear scil dat den wêze, en hwet is it teiken, honear dat barre scil?

8. En hy sei: Wês op jimme iepenst, dat jimme net forlaet wirde; hwent in bulte scille der komme ûnder myn namme en sizze: Ik bin de Kristus en de tiid is neiby kommen! Rin hjarren den net efter.

9. En as jimme hearre scille fen oarloggen en oproeren, wird den net forbauwerearre, hwent dat moat earst barre; mar anstouns is 't ein der yet net.

10. Do sei er tsjin hjar: It iene folk scil tsjin it oare folk opstean, en it iene keninkryk tsjin it oare keninkryk;

11. en der scille swiere ierdskoddingen wêze op forskate plakken en hûngersneden en pestsjeachtmen, en freeslike dingen en greate teikens fen 'e himel scille der barre.

12. Mar foar dat allegearre scille hja hjar hannen oan jimme slaen en jimme forfolgje, om jimme op to bringen yn 'e synagogen en finzenissen; en jimme scille foar keningen en stêdhâlders helle wirde om myn namme.

13. En dit scil jimme oerkomme om getugenis to jaen.

14. Nim jimme den yn jimme herten foar om foarút der net om to tinken, ho 't jimme jimme forandwirdsje scille;

15. hwent ik scil jimme in mûle en wysheid jaen, dy net tsjinspritsen wirde scil, en dêr allegearre, dy tsjin jimme oansitte, net tsjin op kinne scille.

16. En jimme scille oerlieuwere wirde sels troch âlders en broerren en migen en frjeunen, en hja scille sommigen fen jimme deije.

17. En jimme scille fen elts en ien hate wirde om myn namme.

18. Mar net in hier fen jimme holle scil forlern gean.

19. Jimme scille jimme sielen bihâlde troch jimme lydsumheid.
20. Mar as jimme sjean scille, dat Jeruzalem troch heirlegers yn 't rounom biset wirdt, wit den dat syn forwoestinge tichte by kommen is.
21. Dy den yn Judéa binne, hja moatte mar meitsje dat hja foart komme nei de bergen, en dy yn 'e stêd binne, dat hja der út tsjogge, en dy op 't fjild binne, dat hja der net yn komme;
22. hwent dat binne dagen der wrake, dat alles neikomme scil, dat skreaun is.
23. Mar wea dy jongwiif binne en dy lytse bern oan 'e tate habbe yn dy dagen! hwent der scil greate need wêze yn 't lân en grimmitigens oer dit folk.
24. En hja scille falle troch de skerpens fen 't swird, en as finzenen weifierd wirde ûnder alle folken, en Jeruzalem scil troch de heidenen fortrape wirde ont de tiid fen 'e heidenen om wêze scil.
25. En der scille teikens wêze oan 'e sinne en de moanne en de stjerren, en op 'e ierde binaudens fen 'e folken mei twivelriedigens, by it wylde gebrûs fen 'e sé en de wetterweagen;
26. wylst de minsken it hert biswykt fen eangstme yn 'e forwachtinge fen itjinge it ierdryk oerkomme scil; hwent de krêften fen 'e himelen scille yn biweginge komme.
27. En den scille hja de Soan fen 'e minske kommen sjean yn in wolken, mei greate krêft en hearlikheid.
28. As nou dizze dingen bigjinne to barren, sjuch den omhegens en stek de hollen op, om't jimme forlossinge neiby is.
29. En hy sei in gelikenis tsjin hjar: Sjuch de figebeam en alle beammen!
30. As hja útsprute en jimme dat sjugge, den wite jimme út jimme selm dat de simmer foar de doar stiet.
31. Sa ek as jimme dizze dingen barren sjugge, wit den dat it keninkryk fen God neiby is.
32. Wier, ik siz jimme, dat dit slachte net foarby gean scil, ont it allegearre bard is.
33. De himel en de ierde scille foarby gean, mar myn wirden scille net foarby gean.
34. Wachtsje jimme, dat jimme herten net de iene eft oare tiid biswierre wirde troch bealgerij en dronkenskip en de soargen fen 't libben, en dat dy dei jimme net ûnfoarsjoens oer 't mat komt.

35. Hwent lyk as in strûp scil er komme oer al dyjinge, dy op 'e hiele ierde wenje.
36. Weits den altiten, biddende dat jimme wirdich achte wirde meije, al dy dingen, dy der barre scille, to ûntgean en to bistean for de Soan fen 'e minske.
37. Deis nou wier er oan 't learen yn 'e timpel, mar nachts gong er nei bûten ta en oernachte op 'e berch, dy se de Oliifberch hjitte.
38. En al it folk kaem de moarns ier by him yn 'e timpel om him to hearren.

## HAEDSTIK XXII.

1. En it feest fen 'e ûnriisde bôllen, dat peaske hjit, wier neiby.
2. En de oerprysters en de skriftgelearden sinden der op, ho 't hja him fen kant meitsje scoene; hwent hja wierne bang fen 't folk.
3. En de Satan reisge yn Judas, dy de bynamme fen Iskariot hie, en ien út it getal fen 'e toalf wier.
4. En hy gong hinne en bikonkele mei de oerprysters en de haedmannen, ho 't er him oan hjar oerlieuwerje scoe.
5. En hja wierne bliid en binne 't iens wirden dat hja him jild jaen scoene.
6. En hy ûnthiet it en socht nei in gelegenheid om him oan hjar oer to lieuwerjen, sûnder dat er oproer kaem
7. Sa kaem de dei fen 'e ûnriisde bôllen, hwêrop it peaskelaem slachte wirde moast.
8. En hy stjûrde Petrus en Johannes út, en sei: Gean hinne en meitsje ús it peaskelaem klear, dat wy it ite meije.
9. En hja seijen tsjin him: Hwêr wolle jy habbe, dat wy it klear meitsje?
10. En hy sei tsjin hjar: Sjuch, as jimme yn 'e stêd komme, den scil der jimme in man to miette komme, dy in krûk mei wetter draecht; gean dy efternei yn 't hûs dêr er yn giet.
11. En den moatte jimme sizze tsjin de man fen dat hûs: De Master freget jo: hwêr is de ytseale, dêr ik mei myn learlingen it peaskmiel ite scil?
12. En hy scil jimme in greate boppekeamer wize, alhiel klear; meitsje it dêr ré.
13. En hja gongen hinne en founen it lyk as er hjar sein hie, en makken it peaskmiel klear.

14. En do 't tiid wier, gong er oan 't miel en de toalf apostels mei him.
15. En hy sei tsjin hjar: Ik ha der in tige langstme nei hawn, om dit peaskmiel mei jimme to iten, foar dat ik lij.
16. Hwent ik siz jimme, dat ik dêr net wer fen ite scil, ont it allegearre ta in útdragen saek komd wêze scil yn it keninkryk fen God.
17. En do er in drinkbiker nomd en tanke hie, sei er: Nim dizze, en drink him mei enoar leech;
18. hwent ik siz jimme, dat ik net drinke scil fen 'e frucht fen 'e druvebeam, ont it keninkryk fen God komd wêze scil.
19. En hy naem in stik bôlle en as er tanke hie, briek er it en joech it hjar, mei 't er sei: Dat is myn lichem, dat for jimme jown wirdt; doch dat ta myn oantinken.
20. Krekt lyk sa ek de drinkbiker nei it jimmet, sizzende: Dizze tsjilk is it nije testamint yn myn bloed, dat for jimme forgetten wirdt.
21. Mar sjuch, de hân fen him, dy my forret, is mei my oan 'e tafel.
22. De Soan fen 'e minske giet wol hinne lyk as bisletten is, mar wea it minske troch hwa er forret wirdt!
23. En hja bigounen de iene de oare to freegjen, hwa fen hjarren it dochs wêze mochte, dy dat dwaen scoe.
24. En der kaem ek skeel ûnder hjar, hwa fen hjarren for de measte hâlden wirde moast.
25. En hy sei tsjin hjar: De keningen fen 'e folken hearskje oer hjar, en dy de macht oer hjar habbe wirde woldwaenders hjitten.
26. Mar dwaen jimme net sa; mar de measte ûnder jimme dy moat wêze lyk as de minste, en dy foargonger is as ien dy tsjinnet.
27. Hwent hwa is mear, dy oansit ef dy bitsjinnet? Is hy it net dy oansit? Mar ik bin yn jimme formidden as ien dy tsjinnet.
28. Mar jimme binne 't dy my bybleaun binne ûnder myn biproevingen.
29. En ik meits jimme it keninkryk, lyk as myn heit dat my tamakke het,
30. dat jimme ite en drinke oan myn tafel yn myn keninkryk, en sitte op troanen, oardieljende de toalf slachten fen Israël.
31. En de Heare sei: Simon, Simon! sjuch, de Satan het tige langstme nei jimme hawn, om jimme to siljen lyk as de weet;

32. mar ik ha for jimme bidden, dat jimme gelove net ophâlde mei: en as jimme ienris bikeard wêze scille, sterkje jimme den jimme broerren.
33. En hy sei tsjin him: Heare! ik bin klear om mei jo ek yn 'e finzenis en yn 'e dea to gean.
34. Mar hy sei: Ik siz dy, Petrus! de hoanne scil hjûd net kraeije, eardatstou trije kear it ligen hjitten habbe scilste, datste my kenste.
35. En hy sei tsjin hjar: Do ik jimme útstjûrde sûnder jildponge en reissek en skoen, ha jimme do oan eat brek hawn? En hja seijen: Né.
36. Do sei er tsjin hjar: Mar nou, hwa in jildponge het, dy nim him, en sa ek in reissek; en hwa gjin swird het, dy gean hinne en forkeapje syn klean en keapje ien.
37. Hwent ik siz jimme, dat dit yette, dat skreaun is, oan my folbrocht wirde moat, nammentlik: En hy is by de misdedigers rekkene. Hwent ek de dingen dy fen my skreaun binne habbe in ein.
38. En hja seijen: Heare! sjuch, hjir binne twa swirden. En hy sei tsjin hjar: Dat is nôch.
39. En út 'e hûs geande, gong er, lyk as er wend wier, nei de Oliveberch; en syn learlingen gongen ek mei him.
40. En do er by dat plak kommen wier, sei er tsjin hjar: Bid, dat jimme net yn forsikinge komme.
41. En hy forwidere him fen hjar, lyk enôch sa fier as min mei in stien smite kin, en knibbele del en bea,
42. sizzende; Heit! ôch, dat jy dizze drinkbiker my ôfnimme woene! Mar net myn sin, mar Jouwes moat barre.
43. En der forskynde him in ingel út 'e himel, dy him sterke.
44. En yn in swiere twastriid wêzende, bea er sa folleste earnstiger. En it binaude swit briek him út, lyk as greate drippen bloed, dy op 'e ierde delfoelen.
45. En do er fen 't gebet opstien wier, kaem er by syn learlingen en foun hjar troch bidroefdens yn 'e sliep rekke.
46. En hy sei tsjin hjar: Ho kinne jimme nou sliepe? Kom oerein en bid dat jimme net yn forsikinge komme.
47. En wylst er yette spriek, hawar! dêr kaem in keppel folk oan; en ien fen 'e toalf, dy Judas hiet, roun foarút en kaem by Jezus om him to patsjen.
48. En Jezus sei tsjin him: Judas! forriedste de Soan fen 'e minske mei in pea?

49. En do dy by him wierne seagen hwet er barre scoe, seijen hja tsjin him: Heare! scille wy mei it swird der op yn houwe?
50. En ien fen hjarren sloech de feint fen 'e hegepryster, en houde him syn rjuchter ear ôf.
51. Mar Jezus andere en sei: Lit hjar hjir oan ta bitsjean; en roerre efkes oan syn ear en genêsde him.
52. En Jezus sei tsjin de oerprysters en de haedmannen fen 'e timpel en de âlderlingen, dy op him oukommen wierne: Binne jimme útgien mei swirden en stokken lyk as tsjin in moardner?
53. Wylst ik dei oan dei by jimme yn 'e timpel wier, habbe jimme de hannen net nei my útstitsen; mar dit is jimme ûre en de macht fen 'e tsjusternisse.
54. En hja namen him to pakken en laetten him foart en brochten him yn it hûs fen 'e hegepryster. En Petrus roun in ein efter hjarren oan.
55. En do hja fjûr oanbûte hiene mids yn 'e seale, en mei enoar sitten gien wierne, gong Petrus mids twisken hjar sitten.
56. En in tsjinstfaem, dy him by it fjûr sitten seach en de eagen stiif op him hâlde, sei: Dizze man wier ek by him.
57. Mar hy forsake him en sei: Né minske! ik ken him net.
58. En in hoartsje dêrnei sei in oaren ien, dy him seach: Jou binne ek ien fen dy. Mar Petrus sei: Dat bin ik net, minske!
59. En do it lyk enôch in ûre lyn wier, do bifestige in oar dat, mei to sizzen: Wol wisse, dizze man wier ek by him, hwent hy is ek in Galiléër.
60. Mar Petrus sei: Man, ik wit net, hwet jy biprate. En dalik, wylst er yette spriek, kraeide de hoanne.
61. En de Heare kearde him om en seach Petrus oan; en Petrus kaem it wird fen de Heare yn 't sin, ho 't er tsjin him sein hie: Ear't de hoanne kraeid habbe scil, scilstou my trijeris forsaekje.
62. En Petrus gong nei bûten ta en bigoun sa bitter to skriemen.
63. En de tsjirls, dy Jezus hâlden, forhúnden him en bruiden him.
64. En do hja him in doek oer 'e holle smiten hiene, sloegen hja him yn 't oanlit en fregen him, sizzende: Profetearje, hwa 't it is, dy dy slein het.

65. En rju oare dingen seijen hja tsjin him; allegearre kwea laster.

66. En do it dei wirden wier forgearren de âlderlingen fen 't folk en de oerprysters en skriftgelearden, en lieten him yn hjar gearleger bringe,

67. en seijen: Bistou de Kristus? Siz it ús. En hy sei tsjin hjar: As ik it jimme siz, den scille jimme 't dochs net leauwe;

68. en as ik jimme ek freegje, jimme scille my nin andert jaen ef my loslitte.

69. Fen nou ôf oan scil de Soan fen 'e minske oan de rjuchter hân fen Gôds krêft sitte.

70. En hja seijen allegearre: Bistou den de Soan fen God? En hy sei tsjin hjar: Jimme sizze, dat ik it bin.

71. En hja seijen: Hwet habbe wy yet getugenis forneden? — wy habbe 't ommers sels út syn mûle heard.

## HAEDSTIK XXIII.

1. En de hiele heap stau oerein, en laette him nei Pilatus.

2. En hja bigounen him to bitiigjen en seijen: Wy ha bifoun, dat dizze keardel it folk forlaet en forbiedt om oan 'e Keizer skot en lot to jaen, wylst er seit, dat hy sels de Kristus, de Kening is.

3. En Pilatus frege him en sei: Bistou de Kening fen 'e Joaden? En hy andere him en sei: Jou sizze it.

4. En Pilatus sei tsjin de oerprysters en it folk: Ik fyn nin skild yn dizze man.

5. En hja hâlden sa folleste mear oan en seijen: Hy makket it folts balstjûrich mei syn learen troch heel Judéa, fen Galiléa ôf ont hjir oan ta.

6. Do nou Pilatus fen Galiléa hearde, frege er ef dy man in Galiléër wier,

7. en fornimmende dat er út it gebied fen Herodes wier, stjûrde er him nei Herodes ta, dy sels yn dy dagen ek to Jeruzalem wier.

8. En do Herodes Jezus seach waerd er tige bliid, hwent hy hie lang al langstme hawn om him to sjean, om't er folle fen him hearde; en hy hope 't iene eft oare teiken to sjean, dat troch him dien wirde scoe.

9. En hy frege him mei in hiel bulte wirden, mar hy andere him neat.

10. En de oerprysters en de skriftgelearden stiene der by en wierne wakker dwaende om him to biskildigjen.
11. En Herodes mei syn krÿchsljue smaden en forhúnden him, en nei him bjuster opsichtige klean oantein to habben stjûrde er him wer nei Pilatus ta.
12. En op 'e selde dei waerden Pilatus en Herodes goefrjeun mei mankoar; hwent fen to foaren wierne se yn fyanskip mei enoar.
13. En do Pilatus de oerprysters en de oersten en it folk by mankoarren roppen hie, sei er tsjin hjar:
14. Jimme habbe dizze man by my brocht as ien dy it folk ôffallich makket, en sjuch, ik hab him ûnderstien dêr jimme by wierne, en hab yn de man nin skild foun fen 'tjinge dêr jimme him mei bitiigje;
15. ja, Herodes ek net, hwent ik hab jimme nei him tastjûrd, en, sjuch, der is neat troch him dien, dat de dea wirdich is.
16. Ik scil him dos kastije en him den loslitte.
17. Hwent hy moast hjar op it feest ien loslitte.
18. Mar de hiele heap rôp tagelyk en gûlde: Foart mei dizze keardel, en lit ús Bar-abbas los!
19. ien, dy om in oproer, dat er yn 'e stêd wêst hie, en om in moard yn 'e finzenis siet.
20. Pilatus rôp hjarren lykwol wer ta en woe Jezus loslitte;
21. mar hja gûlden der tsjin yn en rôpen: krjusigje him! krjusigje him!
22. En hy sei for de trêdde kear tsjin hjar: Hwet het dizze man den for kwea dien? Ik ha nin skild yn him foun dat er mei de dea straft wirde moatte scoe. Ik scil him dos kastije en den loslitte.
23. Mar hja hâlden mar oan mei lûd gerop, easkjende dat er krjusige wirde scoe, en 't geskreau fen hjar en fen 'e oerprysters waerd hwet langer hwet slimmer.
24. En Pilatus oardielde dat wol oan hjar eask tajown wirde moast;
25. en hy liet hjar dyjinge los, dy om oproer en moard yn 'e finzenis siet en dy hja easke hiene; mar Jezus joech er hjar oer om mei him to dwaen lyk as hja woene.
26. En do hja him weibrochten, namen hja in Simon fen Cyrene, dy fen 't lân kaem, en leijen him it krjús op om it efter Jezus oan to dragen.

27. En in hiel bulte folk folge him, ek frouljue, dy rju skriemden en him biklagen.

28. En Jezus, him nei hjar ta kearende, sei: Jimme dochters fen Jeruzalem! skriem net om my, mar skriem om jimme sels en om jimme bern;

29. hwent sjuch, der komme dagen dat min sizze scil: Sillich binne hja dy nin bern krije kinne, en de bûken, dy net berne habbe, en de boarsten, dy nin tate jown habbe!

30. Den scille hja der ta komme om to sizzen tsjin 'e bergen: Fal op ús! en tsjin 'e klingen: Bidobje ús!

31. Hwent as hja dit dogge oan it griene hout, hwet scil den oan it toarre dien wirde!

32. En der waerden ek twa oaren, dat wierne misdedigers, foartbrocht, om mei him daet to wirden.

33. En do hja kamen op it plak, dat it hersenpanne-plak hjit, krjusigen hja him dêr, en de misdedigers ek, de iene oan syn rjuchter en de oare oan syn lofter side.

34. En Jezus sei: Heit! forjouw it hjar, hwent hja witte net, hwet hja dogge. En hja partten syn klean en droaiden der om mei dobbelstiennen.

35. En it folk stie der by en seach it oan. En de oersten mei hjar hiene alderhânne smeulsk praet en seijen: Oaren het er forlost, lit er nou him sels forlosse as er de Kristus, de útkarde fen God is.

36, En de krychsljue, as hja by him kamen en him yettik brochten, stieken him de gûch oan.

37. en seijen: Aste de Kening fen 'e Joaden biste, forlos den dy sels.

38. En der wier ek in opskrift boppe him skreaun mei gryksce en romeinsce en hebreausce boekstaven: Dit is de Kening fen 'e Joaden.

39. En ien fen 'e misdedigers, dy ophinge wierne, húnde him en sei: Astou de Kristus biste, forlos den dy sels en ús.

40. Mar de oare, anderjende, bikibbe him en sei: Joustou ek net om God, dêrste dôch yn 't selde oardiel biste?

41. En wy rjuchtfirdich, hwent wy krije straffe lyk as ús dwaen wirdich is, mar dizze man het neat nin kwea dien.

42. En hy sei tsjin Jezus: Heare! tink om my as Jy yn jou keninkryk komd wêze scille.

43. En Jezus sei tsjin him: Siker souk ik siz dy: hjûd scilstou mei my yn 't paradiis wêze.

44. En it wier om de sexte ûre hinne, en der kaem in tsjusternisse oer de hiele ierde ont de njuggende ûre ta.
45. En de sinne waerd fortsjustere en it girdyn fen 'e timpel skûrde mids twa.
46. En Jezus rôp mei in lûde stimme en sei: Heit! yn jou hannen bifel ik myn geast. En do er dat sein hie bliesde er de lêste sike út.
47. Do nou de haedman oer hûndert seach hwet er bard wier, loofge er God en sei: Sawier, dizze man wier rjuchtfirdich.
48. En al it folk, dat dêr komd wier om to sjean, do hja seagen hwet er bard wier, gongen hja foart en sloegen hjar op 't boarst.
49. En al syn goe-kinders stiene fen fierren, ek de frouljue, dy him mei enoar folge wierne fen Galiléa, en seagen dit oan.
50. En sjuch, in man mei de namme fen Jozef, in riedshear en in bêst en rjuchtskepen man,
51. (dizze hie mei hjar oerlizzingen en bidriuw neat to dwaen ha wold,) fen Arimathéa, in stêd fen 'e Joaden, en dy ek sels it keninkryk fen God forwachte,
52. dy gong nei Pilatus ta en frege him om it lyk fen Jezus.
53. En do er it ôfnomd hie, biwoelle er it yn fyn linnen en lei it yn in grêf, dat yn in rotse úthoud wier en dêr yet nea immen yn lein wier.
54. En it wier de dei fen 't tarissing-meitsjen en de sabbat kaem oan.
55. En de frouljue, dy mei him kommen wierne út Galiléa, folgen him en biseagen it grêf en ho syn lyk lein waerd.
56. En do hja torêchkomd wierne, makken hja krûderijen en salve klear; en op 'e sabbat rêsten hja nei it gebod.

## HAEDSTIK XXIV.

1. En op 'e earste dei fen 'e wike, heel ier yn 'e moarntiid, gongen hja nei it grêf, mei de krûderijen by hjar, dy hja klear makke hiene, en somlike oaren mei hjar.
2. En hja founen de stien fen 't grêf ôfkantele.
3. En do hja der yn gien wierne founen hja it lichem fen 'e Heare Jezus net.
4. En it barde, do hja dêr oer yn 'e noed sieten, sjuch

do stiene der twa mannen by hjar mei blinkende klean oan.
5. En do hja tige skruten wierne en de eagen foardel
sloegen, do seine dy tsjin hjar: Hwet bisiikje jimme de
libbene by de deaden?
6. Hy is hjir net, mar hy is opstien; bitink hwet er mei
jimme bispritsen het, do er yette yn Galiléa wier,
7. sizzende: De Soan fen 'e minske moat oerlieuwere wirde
yn 'e hannen fen 'e sounige minsken en krjusige wirde en op
'e trêdde dei wer opstean.
8. En syn wirden kamen hjar to binnen.
9. En do hja werom komd wierne fen it grêf boadskippen
hja dat allegearre oan de âlve en oan al de oaren.
10. It wierne Maria Magdalena en Johanna en Maria, de
moer fen Jakobus, en de oaren mei hjar, dy dit tsjin de
apostels seijene.
11. En hjar wirden liken hjar ta mar gikkepraet to wêzen,
en hja leauden hjar net.
12. Mar Petrus gong oerein en roun nei it grêf ta, en him
delbokjende seach er de linnene doeken, dy der allinne laeijen,
en hy gong foart him yn him selm forwûnderjende oer 'tjinge
der bard wier.
13. En sjuch, twa fen hjarren gongen deselde deis nei in
doarp, dat sextich staedsjes fen Jeruzalem ôf laei, dat Emmaus
hjitte;
14. en hja hiene 't wakkere drok mei enoar oer hwet er
allegearre bard wier.
15. En it barde, wylst hja mei enoar yn 't petear wierne
en mankoarren útfregene, dat Jezus sels by hjar kaem en
mei hjar gong;
16. mar hjar eagen waerden hâlden, dat hja him net
koene.
17. En hy sei tsjin hjar: Hwet reden binne dat, dy
jimme ûnder 't rinnen mei enoar habbe, en hwêrom sjugge
jimme sa droevich;
18. En de iene, dy syn namme Kléopas wier, anderjende,
sei tsjin him: Binne jou allinne in frjemdeling to Jeruzalem,
dat jy der neat fen witte hwet dêr in dizze dagen bard is?
19. En hy frege hjar: Hwette? En hja seijen tsjin him:
Dat oangeande Jezus de Nazarener, dat in profeet wier, krêf-
tich yn wirken en wirden, for God en al it folk;
20. en ho 't ús oerprysters en oersten dy oerlieuwere habbe
ta 't oardiel des deads en him krjusige habbe.

21. En wy hopen, dat hy dyjinge wier, dy Israël forlosje scoe. Mar bûtendat is it hjûd ek de trêdde dei sont dat dat allegearre bård is,
22. en ek habbe in stikmannich frouljue fen uzes ús kjel makke, dy yn 'e iere moarntiid by it grêf wêst habbe;
23. en do hja syn lichem net founen, kamen hja en seijen, dat hja ek in forskining fen ingels hawn hiene, dy seijen dat er libbe.
24. En in stikmannich fen uzen gongen nei it grêf ta en bifounen it sa, lyk as de frouljue ek sein hiene; mar him seagen hja net.
25. En hy sei tsjin hjar: O ûnforstânnigen en sleauwen fen herte om to leauwen al itjinge de profeten spritsen habbe!
26. Moast de Kristus dit net lije en sa yn syn hearlikheid yngean?
27. En bigoun habbende fen Mozes en fen alle profeten, lei er hjar út hwet er yn al de skriften fen him skreaun wier.
28. En hja kamen tichte by it doarp, dêr hja nei ta gongen; en hy hâlde him krekt as er fierder gean scoe.
29. En hja twongen him en seijen: Bliuw by ús, hwent it rint tsjin 'e joun en de dei is oan 'e ein. En hy gong yn 'e hûs om by hjar to bliuwen.
30. En it barde, wylst er mei hjar oan 't miel siet, do naem er it brea en seinge it, en do er it britsen hie joech er it hjar.
31. En hjar eagen gongen iepen en hja koene him; en hy fordwoun út hjar gesicht.
32. En hja seijen tsjin mankoarren: Wier ús hert net barnende yn ús, wylst er tsjin ús spriek op 'e wei en do er er ús de skriften útlei?
33. En yn dy selde ûre gongen hja opstean en kearden torêch nei Jeruzalem en founen de âlve by enoar forgearre, en dy mei hjar wierne;
34. dy seijen: de Heare is siker wier opstien en is fen Simon sjoen.
35. En hja forhellen hwet hjarren op 'e wei oerkomd wier, en ho 't er hjar bikend wirden wier mei it brekken fen it brea.
36. En wylst hja dêr oer sprieken, stie Jezus sels yn hjar formidden en sei tsjin hjar: Frede sy jimme!
37. En hja waerden tige kjel en eangstich, om 't hja mienden dat hja in geast seagen.

38. En hy sei tsjin hjar: Ho binne jimme sa ûntdien, en hwêrom rize der sokke bitinkingen yn jimme herten op?
39. Sjuch myn hannen en myn foetten, hwent ik bin it sels; bifiel my en sjuch, hwent in geast het nin flêsk en bonken, lyk as jimme sjugge dat ik hab.
40. En mei 't er dit sei, liet er hjar syn hannen en foetten sjean.
41. En do hja it fen blydskip yette net leauden, mar hjar forwûnderen, do sei er tsjin hjar: Habbe jimme hjir in byt iten?
42. En hja joegen him in stik fen in brette fisk en fen huningraten.
43. En hy naem it en iet it foar hjar eagen op.
44. En hy sei tsjin hjar: Dit binne de wirden, dy ik tsjin jimme spriek, do ik yette by jimme wier, nammentlik dat it allegearre neikomme moaste, hwet fen my skreaun is yn 'e wet fen Mozes en yn de profeten en psalmen.
45. Do iepene er hjar forstân, dat hja de skriften forstiene,
46. en sei tsjin hjar: Sa is der skreaun, en sa moast de Kristus lije en fen 'e deaden opstean op 'e trêdde dei;
47. en yn syn namme bikearinge en forjouwinge fen 'e sounen preke wirde, to bigjinnen fen Jeruzalem ou.
48. En jimme binne tsjûgen fen dit allegearre.
49. En sjuch, ik stjûr myn Heite ûnthjit op jimme; mar bliuw yn 'e stêd Jeruzalem, ont jimme oandien wêze scille mei krêft út 'e hichte.
50. En hy laette hjar nei bûten ont oan Bethanië, en mei 't er de hannen ophefte, seinge er hjar.
51. En it barde, do er hjar seinge, dat er fen hjar skaette en yn 'e himel opnomd waerd.
52. En hja oanbeane him, en kearden werom nei Jeruzalem mei greate blydskip.
53. En hja wierne jimmerlik yn 'e timpel om God to loofgjen en to tankjen. Amen.

*Leeuwarden — Coöperatieve Handelsdrukkerij.*